*Бардык өлкөлөрдүн пролетарлары, бириккиле!*

# В. И. ЛЕНИН

## МАМЛЕКЕТ
## ЖАНА
## РЕВОЛЮЦИЯ

Мамлекет жөнүндө
марксизмдин илими
жана пролетариаттын
революциядагы
милдеттери[1]

ФРУНЗЕ
«КЫРГЫЗСТАН»
1988

**Ленин, Владимир Ильич.**

Л 45 Мамлекет жана революция: Мамлекет ж-де марксизмдин илими ж-а пролетариаттын революциядагы милдеттери. — Ф.: Кыргызстан, 1988. — 168. б.
ISBN 5-655-00006-7.

Л $\frac{0101020000-19}{М\ 451\ (17)-88}$ —6—88. ББК 11.56

ISBN 5-655-00006-7






КЫРГЫЗСТАН КОМПАРТИЯСЫНЫН БОРБОРДУК КОМИТЕТИНИН АЛДЫНДАГЫ ПАРТИЯ ТАРЫХЫ ИНСТИТУТУ — КПСС БОРБОРДУК КОМИТЕТИНИН АЛДЫНДАГЫ МАРКСИЗМ-ЛЕНИНИЗМ ИНСТИТУТУНУН КЫРГЫЗ ФИЛИАЛЫ

**ЛЕНИН ВЛАДИМИР ИЛЬИЧ**

Мамлекет жана революция. Мамлекет жөнүндө марксизмдин илими жана пролетариаттын революциядагы милдеттери. Фрунзе, «Кыргызстан» басмасы, 1988.

1917-жылы жайында жазылган «Мамлекет жана революция» деген китепте Ленин мамлекет жөнүндөгү маркстик илимди өнүктүрдү, аны ревизионисттерден жана оппортунисттерден коргоп калды. Китеп пролетариаттын революциячыл кыймылынын практикалык программасы болуп саналган. Ал теориялык жана саясий зор мааниге ээ.

## БИРИНЧИ БАСЫЛЫШЫНА СӨЗ БАШЫ

Мамлекет жөнүндөгү маселе теория жагынан да, практикалык-саясий жагынан да азыркы убакытта өзгөчө мааниге ээ болуп отурат. Монополиялык капитализмдин мамлекеттик-монополиялык капитализмге айланышынын процессин империалисттик согуш өзгөчө ылдамдатты жана курчутту. Капиталисттердин эң күчтүү союздары менен барган сайын тыгызыраак кошулуп бара жаткан мамлекет тарабынан эмгекчилер массасынын укмуштуу түрдө эзилиши улам барган сайын ого бетер укмуштуу болуп бара жатат. Алдыңкы катардагы өлкөлөр — биз алардын «тылы» жөнүндө айтып жатабыз — жумушчулар үчүн согуштук-каторгалык түрмөлөргө айланып бара жатат.

Созулуп келе жаткан согуштун мурда кулак укпаган алааматтары жана бүлгүндөрү массанын абалын адам чыдагыс даражага жеткирип, алардын кыжырданышын күчөтүп отурат. Эл аралык пролетардык революция ачыктан-ачык өсүп бара жатат. Ал революциянын мамлекетке карата болгон мамилеси практикалык мааниге ээ болуп отурат.

Анча-мынча тынч өнүгүүнүн ондогон жылдары ичинде жыйылган оппортунизм элементтери бүткүл дүйнөдөгү официалдык социалисттик партияларда үстөмдүк кылуучу социал-шовинизмдин агымын түздү. Сөз жүзүндө социализм, иш жүзүндө шовинизм болгон бул агымдын (Россияда — Плеханов, Потресов, Брешковская, Рубанович, алардан кийин саал-паал чүмбөттөлгөн түрдө Церетели, Чернов господиндер жана алардын шериктештери; Германияда — Шейдеман, Легин, Давид жана башкалар; Франция менен Бельгияда — Ренодель, Гед, Вандервельд; Англияда — Гайндман, фабийчилер[2] жана башкалар жана дагы ошол сыяктуулар) бир-биринен айырмасы: «социализмдин жолбашчыларынын» «өздөрүнүн» улуттук буржуазиясынын таламдарына гана эмес, дал «өздөрүнүн» мамлекетинин таламдарына да жүзү каралык менен жасакерленип ыкташкандыгында, анткени, улуу мамлекет деп аталган мамлекеттердин көбү толуп жаткан майда жана алсыз калктарды эчактан бери эле эксплуатациялап жана кулдандырып келе жатат. Ал эми империалисттик согуш болсо, дал ушул сыяктуу олжолорду бөлүү үчүн жана кайрадан бөлүү үчүн жүргүзүлгөн согуш болуп саналат. Оппортунисттердин «мамлекет» жөнүндөгү адатка айланган жалган көз карашына каршы күрөшпөй туруп, эмгекчилер массасын жалпысынан буржуазиянын таасиринен, асыресе империалисттик буржуазиянын таасиринен бошотуу үчүн күрөшүүгө мүмкүн эмес.

Биз адегенде Маркс менен Энгельстин мамлекет жөнүндөгү илимин карап өтөбүз, караганда да, бул илимдин унутулуп кеткен же болбосо оппортунисттик бурмалоолорго учураган жактарына өзгөчө толук токтолуп өтөбүз. Андан кийин, бул бурмалоолордун башкы өкүлүн, ушул согуштун тушунда шүмшүк болуп банкроттукка учураган экинчи Интернационалдын (1889—1914-жылдар) эң белгилүү жолбашчысы Карл Каутскийди атайылап текшерип өтөбүз. Акыр аягында, биз 1905-жылдагы, асыресе 1917-жылдагы орус революциясынын тажрыйбаларынын башкы жыйынтыктарын чыгарабыз. Бул кийинки революция азыркы күндө (1917-жылдын август айынын башындагы мезгили) өзүнүн өнүгүшүнүн биринчи мезгилин аяктап бара жаткан болуу керек, бирок жалпысынан бүткүл бул революция империалисттик согуштун натыйжасында чыккан социалисттик пролетардык революциялардын тизмегиндеги звенолордун бири гана деп түшүнүлүүгө мүмкүн. Мына ошентип, пролетариаттын социалисттик революциясынын мамлекетке карата болгон мамилеси жөнүндөгү маселе жалаң эле практикалык-саясий мааниге ээ болбостон, капиталдын кордугунан кутулуу үчүн жакын аранын ичинде эмне кылуу керек экендигин массаларга түшүндүрүү жөнүндөгү маселе катарында эң орчундуу мааниге да ээ болуп отурат.

1917-ж. август. *Автор.*

## ЭКИНЧИ БАСЫЛЫШЫНА СӨЗ БАШЫ

Азыркы, экинчи басылышы өзгөртүүсүз дээрлик басылып жатат. II главага 3-параграф гана кошулду.

Москва. *Автор.*
1918-ж. 17-декабрь.

I ГЛАВА

# ТАПТЫК КООМ ЖАНА МАМЛЕКЕТ

## 1. Мамлекет — таптык каршылыктардын келишпестигинин натыйжасы

Революциячыл акылмандардын жана эзилген таптардын жолбашчыларынын илими өздөрүнүн азаттык үчүн жүргүзгөн күрөшүндө тарыхта эчен жолу эмнелерге учурап келген болсо, азыркы күндө Маркстин илими да ошолорго учурап жатат. Улуу революционерлердин тирүү кездеринде эзүүчү таптар аларды ар дайым куугунтукка алып, алардын илимине абдан жапайыларча тиш кайрап, аларды абдан жек көрүп аёосуз түрдө жалган сөздөр менен ушактап келишкен. Ал революционерлер өлгөндөн кийин аларды зыянсыз икондорго айландырууга, мындайча айтканда, алардын авторитетин моюнга алууга, эзилген таптарды «сооротуу» үчүн жана аларды акмак кылуу үчүн алардын *атынын* даңкын белгилүү даражада көтөрүүгө, көтөргөндө да, революциячыл илимдин *мазмунун* алып таштап, анын революциялык мизин мокотуп, аны былыктырууга аракеттер кылынган. Марксизмди ушинтип «иштеп чыгуу» ишинде жумушчу кыймылынын ичиндеги оппортунисттер менен буржуазия азыркы күндө бир жерден табышып отурат. Бул илимдин революциялык жагын, анын революциялык мазмунун унутуп, четке кагып, бурмалап отурушат. Буржуазияга жарамдуу жерин, же болбосо жарамдуураак болуп көрүнгөн жерин биринчи планга көтөрүп, аны даңазалашат. Бул кезде социал-шовинисттердин баары эле «марксисттер», алар менен ойнобогула! Марксизмди курутуу жагынан кечээ күнү эле адис болуп келген немецтик буржуазиячыл илимпоздор азыркы убакытта «улуттук-немецтик» Маркс деген сөздү үстөкө-босток айтып жүрүшөт, алардын оюнча, талоончул согушту жүргүзүү үчүн абдан сонун уюмдашкан жумушчулар союзун Маркс тарбиялаган имиш!

Иштин абалы мына ушундай болуп, марксизмди бурмалоолор мурда кулак укпаган даражада жайылып

отурган кезде, баарынан мурда Маркстин мамлекет жөнүндөгү чыныгы илимин *мурунку калыбына келтирүү* — биздин милдетибиз болот. Мындай кылуу үчүн Маркс менен Энгельстин өз чыгармаларынан бир катар узун-узун цитаталарды мисалга келтирүү зарыл. Албетте, узун цитаталардын мисалга келтирилиши сөздүн баяндалышын оордотот жана анын түшүнүктүү болушуна эч канчалык жардам кылбайт. Бирок андай цитаталарсыз деги эле мүмкүн эмес. Илимий социализмге негиз салуучулардын көз караштарынын жыйындысы жөнүндө жана бул көз караштардын кандайча өнүккөндүгү жөнүндө окуучу адам өз алдынча элестей алсын үчүн, жана да, азыркы күндө үстөмдүк кылып отурган «каутскийчиликтин» бул көз караштарды бурмалаганы документ жүзүндө далилденип, айкын көрсөтүлсүн үчүн мамлекет жөнүндөгү маселе боюнча Маркс менен Энгельстин чыгармаларында айтылган сөздөрдүн бардыгы, эң болбогондо бардык чечүүчү жерлери, мүмкүн кадар толук түрдө мисалга келтирилиши сөзсүз керек.

Фр. Энгельстин: «Үй-бүлөнүн, жеке менчиктин жана мамлекеттин келип чыгышы» деген абдан көп таралган чыгармасынан баштайлык; ал чыгарма 1894-жылы Штутгартта алтынчы жолу басылып чыккан[3]. Бизге цитаталарды немецче оригиналдардан которуп алууга туура келет, анткени, мунун орусча котормосу канчалык көп болгону менен да, көп бөлүгү же толук эмес, же өтө канааттандырарлык эмес которулган.

Энгельс өзүнүн тарыхый талдоосунун жыйынтыгын чыгарып келип мындай дейт: «Мамлекет дегенди — коомго сырттан жармаштырылган күч деп айтууга деги эле болбойт. Мамлекет дегенибиз, Гегелдин айтканындай[4] — «нравалык идеянын чындыгы» да эмес, «акылдын образы жана чындыгы» да эмес. Мамлекет деген — өнүгүштүн белгилүү даражасындагы коомдун натыйжасы; мамлекет деген — ошол коомдун чечилбей турган өз каршылыктарына өзү барып чалынды, келишпей турган карама-каршылыктарга жиктелди, алардан кутулууга анын дарманы жетпейт, деп моюнга алгандык болот. Ал карама каршылыктар, экономикалык таламдары бири-бирине каршы болгон таптар жемишсиз күрөштө бирин-бири жана коомду жалмап койбосун үчүн, бул үчүн, чамасы, коомдон жогору тура турган, кагылышууну басаңдата турган, аны «тартиптин» чектеринен чыгарбай кармап тура турган бир күч зарыл болгон. Мына ошол күчтү, коомдун ичинен чыгып, бирок өзүн коомдон жогору коюп, улам барган сайын өзүн коомдон жат кылып бара жаткан күчтү — мамлекет дейбиз» (немецче алтынчы басылышынын 177—178-беттеринде)[5].

Бул жерде мамлекеттин тарыхый ролу жана мааниси жөнүндөгү маселе боюнча марксизмдин негизги идеясы толук түрдө ап-ачык айтылган. Мамлекет деген — таптык каршылыктардын *келишпестигинин* натыйжасы жана анын көрүнүшү. Таптык каршылыктар кайсы жерде, кайсы убакытта жана эмнеликтен объективдүү түрдө *келише албай турган* болсо мамлекет да ошол жерде, ошол убакытта жана ошондуктан пайда болот. Жана анын тескерисинче: мамлекеттин жашап тургандыгы таптык каршылыктардын тап-такыр келишпей тургандыгын далилдейт.

Марсизмди бурмалоо дал ушул башкы жана негизги пункт боюнча башталып, ал бурмалоо башкы эки жол менен кетет.

Бир жагынан, таптык каршылыктар жана тап күрөшү бар жерде гана мамлекет боло тургандыгын талашсыз фактылардын кысымы астында амалсыздан мойнуна алып отурган буржуазиялык, асыресе майда буржуазиялык идеологдор: мамлекет таптарды *келиштире* (жараштыра) турган орган болуп чыгат турбайбы, деп Маркстн «түзөтүшөт». Эгерде таптарды эпке келиштирүү мүмкүн боло турган болсо, Марксче айтканда, мамлекет пайда да болбос эле, жашап да тура албас эле. Мещандык жана филистердин профессорлордун жана публицисттердин пикири боюнча,— булар ар дайым эле, Маркс айткан, дешип шылтоо кылышат! — мамлекеттин дал өзү таптарды жараштырмакчы. Маркстин айтуусу боюнча, мамлекет — таптык *үстөмдүктүн* органы, бир тапты экинчи тап *эзе турган* орган, таптардын кагылышууларын басаңдатып, бул эзүүчүлүктү закондоштура жана бекемдете турган «тартип» түзгөндүк болот. Майда буржуазиялык саясатчылардын пикири боюнча, тартип деген — бир тапты экинчи таптын эзиши эмес, таптарды эпке келиштирүү деген болуп; кагылыштарды басаңдатуу деген — эзилген таптардын эзүүчүлөрдү кулатуу үчүн жүргүзө турган күрөшүнүн белгилүү куралдарын жана жолдорун тартып алуу эмес, кайта эпке келиштирүү деген болуп чыгат.

Маселен 1917-жылдагы революцияда, мамлекеттин мааниси жана ролу жөнүндөгү маселе токтоосуз аракет кыла турган, кылганда да массалык масштабда аракет кыла турган практикалык маселе болуп, бүт бойдон эң жогорку даражага көтөрүлгөн кезде,— эсерлердин (социалист-революционерлердин)[6] жана меньшевиктердин бардыгы да: «мамлекет» таптарды «эпке келтиришет», деген майда буржуазиялык теорияга адегенде эле жана бүт бойдон түшүп кетишкен. Ушул эки партиянын экөөнүн тең саясатчыларынын сансыз көп резолюциялары жана макалалары башынан аягына чейин ушул мещандык жана филистерлик «келишүү» теориясы менен жык толгон. Мамлекет деген — белгилүү бир таптын үстөмдүгүнүн органы экендигин, ал тап өзүнүн антиподу менен (өзүнө карама-каршы турган тап менен) *келише албай* тургандыгын, муну майда буржуазиялык демократия эч убакытта түшүнө албайт. Биздин эсерлер менен меньшевиктер — деги эле социалисттер эмес (муну биз, большевиктер, ар качан далилдеп келгенбиз), социалисттик дээрлик шылдыр сөзчүл майда буржуазиялык демократтар гана экендигинин эң ачык көрүнүштөрүнүн бири — алардын мамлекетке кылган мамилелери.

Экинчи жагынан, марксизмди «каутскийче» бурмалоо эң эле кылдаттык менен жасалган бурмалоо болуп саналат. Мамлекет — таптык үстөмдүктүн органы экендигин да, таптык каршылыктардын тап-такыр келишпей тургандыгын да булар «теория жагынан танышпайт. Бирок төмөндөгүлөр эстен чыгарылып же болбосо билинбей далдада калып жүрөт: эгерде мамлекет таптык каршылыктардын келишпей тургандыгынын натыйжасы болсо, эгерде ал коомдон *«жогору»* турган жана *«улам барган сайын* өзүн коомдон *алыстатып бара жаткан»* күч болсо, анда эзилген таптын зордуктуу революциясы болмоюнча азаттыкка жетишинин мүмкүн эместиги мындай турсун, ал турмак үстөмдүк кылуучу тап тарабынан түзүлгөн жана ошол «алыстатып бара жаткандыктын» дал өзү болгон мамлекеттик бийликтин аппаратын *жок кылбай туруп да* азаттыкка жетише албай тургандыгы айкын-ачык эмеспи. Теория жагынан өзүнөн өзү айкын болуп отурган бул корутундуну Маркс революциянын милдеттерин конкреттүү-тарыхый түрдө талдоонун негизинде абдан бышыктап чыгарган, аны биз төмөнтөн да көрөбүз. Дал ушу корутундуну Каутский... «унутуп» койгон жана бурмалап жиберген,— муну биз мындан аркы сөздөрдө толуктап көрсөтөбүз.



## 2. Куралданган кишилердин өзгөчө отряддары, түрмөлөр жана башкалар

Андан кийин Энгельс өзүнүн пикирин улантып келип мындай дейт: «Эски гентилдик (уруктук же кландык) уюмга[7] салыштырганда мамлекеттин айырмасы, биринчиден, мамлекет букарасынын территориялык бөлүктөргө бөлүнүшүндө»...

Бул бөлүнүү бизге «табигый нерсе» шекилденип көрүнөт, бирок бул бөлүнүү муунга же урууга карай курулган эски уюмдарга каршы узакка созулган күрөштүн натыйжасында болгон.

...«Экинчи айырманын белгиси — коомдук бийликтин курулгандыгында, бул бийлик өзүн өзү куралдуу күч катарында уюмдаштыруучу калк менен тикеден тике дал келбейт. Бул өзгөчө коомдук бийликтин зарыл болгон себеби: коом таптарга жиктелген мезгилден тартып калктын өзүнөн өзү аракетке келе турган куралдуу уюму болууга мүмкүн болбой калды... Бул коомдук бийлик ар бир мамлекетте жашап турат. Бул бийлик жалаң эле куралдуу адамдардан түзүлүп отурган жок, ал заттык коштондулардан да, түрмөлөрдөн жана эрксиз көндүрүүчү ар түрдүү мекемелерден да түзүлүп отурат, урууга (кланга) карай курулган коом буларды билүүчү да эмес эле»[8]...

Энгельс мамлекет деп аталган «күчтүн», өзү коомдун ичинен чыга келген, бирок өзүн андан жогору койгон жана улам барган сайын өзүн андан алыстатып бара жаткан күчтүн түшүнүгүн өрчүтө көрсөтүп отурат. Бул күч, көбүнчө, эмнеден куралат? Бул күч өзүнүн карамагында түрмөлөр жана башка дагы ошол сыяктуулар бар болгон куралдуу кишилердин өзгөчө отряддарынан куралат.

Куралдуу кишилердин өзгөчө отряддары жөнүндө сөз кылууга биздин толук укугубуз бар, анткени, ар бир мамлекетке таандык болгон коомдук бийлик «өзүнөн өзү аракет кылуучу куралдуу уюму» бар куралдуу калк менен «тикеден-тике дал келбейт».

Революциячыл улуу акылмандардын бардыгы сыяктуу, Энгельс да үстөмдүк кылуучу обывательщина үчүн анчалык назар салууга жарабай тургандай болуп көрүнгөн нерсеге, абдан адат болуп, бекем гана эмес, мындайча айтканда таштай катып калган көнүмүшкө айланган жалган көз караш менен белгилегендей болуп көрүнгөн нерсеге аң-сезимдүү жумушчулардын көңүлүн буруу-

га тырышат. Ар дайым болуп туруучу аскерлер жана полиция — мамлекеттик бийликтин күчүнүн эң башкы куралдары,— бирок ал мындан башкача боло алабы?

Энгельс сөзүн арнаган кишилердин көз карашы боюнча, эч бир улуу революцияны башынан өткөрбөгөн жана аны жакындан көрүп байкабаган XIX кылымдын аягындагы европалыктардын басымдуу көпчүлүгүнүн көз карашы боюнча, бул иш башкача боло албайт. «Калктын өзүнөн өзү аракет кыла турган куралдуу уюму» деген деги эмне? — бул аларга эч бир түшүнүксүз. Куралдуу кишилердин өзгөчө отряддары, коомдон жогору коюлган, өздөрүн коомдон алыстатып бара жаткан отряддары (полиция, ар дайым болуп туруучу армия) эмне үчүн керек болду, деген суроого, батыш европалык жана орус филистери Спенсерден же Михайловскийден алынган эки элеооз сөз менен жооп бергиси келет, коомдук турмуштун татаалданышына, функциялардын дифференцияланышына жана дагы ушул сыяктууларга шылтоо кылып жооп бергиси келет.

Мындай шылтоо эң башкы жана негизги маселени — коомдун бири бирине эп келишпей турган кас таптарга жиктелүү маселесин көлөкөгө калтырып, обыватель үчүн «илимий» маселе сыяктанып көрүнөт жана обывателди эң сонун кылып көшүлтүп жиберет.

Эгерде ушул жиктелүү болбогон болсо, «калктын өзүнөн өзү аракет кылуучу куралдуу уюму» таяк кармап жүргөн маймылдардын үйүрүнөн, же адепки кишилердин, же клан коомдоруна бириккен кишилердин примитивдик уюмунан өзүнүн татаалдыгы менен, өзүнүн техникасынын жогорулугу менен жана дагы башка ушулар сыяктуу өзгөчөлүктөрү менен айырмаланат эле, бирок мындай уюмдун болушу мүмкүн болор эле.

Андай уюмдун болушуна мүмкүндүк болбогондуктун себеби цивилизация коому кас таптарга, болгондо да, бири бири менен эп келишпей турган кас таптарга бөлүнгөн, булардын «өзүнөн өзү аракет кыла турган» болуп куралданышы алардын ортосунда куралдуу күрөштүн болушуна алып келер эле. Мамлекет курулат, өзгөчө күч түзүлөт, куралдуу кишилердин өзгөчө отряддары түзүлөт жана ар бир революция мамлекеттик аппаратты кыйратат да, бизге ашынган тап күрөшүн көрсөтүп отурат, үстөмдүк кылуучу тап *өзүнө* кызмат кылуучу куралдуу адамдардын өзгөчө отряддарын кайтадан орнотууга кандайча тырышкандыгын, эзилген тап болсо, эксплуататорлорго эмес, эксплуатацияlануучуларга кызмат кылууга жарай турган бул сыяктуу жаңы уюм түзүүгө кандайча тырышып жаткандыгын бизге көзмө-көз көрсөтүп отурат.



Ар бир улуу революция биздин алдыбызга практика жүзүндө, айкын түрдө жана массалык аракет масштабында коюп отурган маселени, атап айтканда — куралдуу кишилердин «өзгөчө» отряддары менен «калктын өзүнөн өзү аракет кылуучу куралдуу уюмунун» өз ара мамилелери жөнүндөгү маселенин дал өзүн Энгельс жогоруда келтирилген баяндама теория жүзүндө коюп отурат. Европалык жана орус революцияларынын тажрыйбасында бул маселенин кандай конкреттүү түрдө иллюстрациялана тургандыгын биз мындан ары көрөбүз.

Эми Энгельстин баяндаган сөзүнө кайта кайрылалык. Энгельс мындай деп көрсөтөт: кээде, маселен, Түндүк Американын кайсы бир жерлеринде, бул коомдук бийлик начар (сөз капиталисттик коомдо сейрек учурай турган жерлер жөнүндө жана Түндүк Американын эркин колонист басымдуулук кылган жерлеринин империалисттик мезгилден мурунку бөлүктөрү жөнүндө болуп бара жатат), бирок, жалпысынан айтканда, ал бийлик күчөп бара жатат:

> «...Мамлекеттин ичинде таптык каршылыктар курчуган сайын жана бири-бири менен өз ара катышуучу мамлекеттер чоңоюп, алардын калкы көбөйгөн сайын коомдук бийлик да күчөй берет. Азыркы Европага эле көз салып байкагылачы, мында тап күрөшү жана жеңип алуулардын конкуренциясы коомдук бийликти ушунчалык бир бийиктикке көтөрдү, азыр бийликтин өзү бүткүл коомду жана ал түгүл мамлекетти да жутуп коюу коркунучун туудуруп отурат...»[9]

Бул сөз өткөн кылымдын 90-жылдарынын башталышынан кечикпей жазылган. Энгельстин эң кийинки башкы сөзү 1891-жылы 16-июнда жазылган деп көрсөтүлгөн[10]. Ал кезде империализмге бет алгандык — тресттердин толук үстөмдүк кылышы жагынан да, ашкан ири банктардын бийлигинин күчөшү жагынан да, өтө зор колониялык саясат жагынан да жана башкалар жагынан да — Францияда жаңыдан гана башталган эле, Түндүк Америкада жана Германияда андан да начарыраак болуп башталган болучу. Андан бери «жеңип алуулар конкуренциясы» абдан илгери кетти, анын үстүнө XX кылымдын экинчи он жылдыгынын башында бүткүл жер

шары баягы «конкуренция кылган жеңип алуучулардын» башкача айтканда, талоончул улуу мамлекеттердин ортосунда биротоло бөлүнүп калган болуп чыкты. Андан бери согуш жана деңиз куралдары өлчөөсүз түрдө өстү жана дүйнөгө Англиянын же Германиянын үстөмдүк орнотушу үчүн, олжону бөлүшүү үчүн жүргүзүлгөн 1914—1917-жылдардагы талоончул согуш жырткыч мамлекеттик бийлик тарабынан коомдун бардык күчүнүн «жутулуп коюлушун» толук катастрофага жакындатты.

Энгельс 1891-жылы эле «жеңип алуулар конкуренциясы» улуу державалардын сырткы саясатындагы эң башкы айрыкча белгилердин бири экендигин көрсөтө билген, ал эми социал-шовинизмдин шумшуктөрү болсо, 1914—1917-жылдарда дал ушул конкуренция алда нече эсе курчуп, империалисттик согушту туудурган кезде, «өз» буржуазиясынын талоончулук мүдөөлөрүн коргоп, өз кылыктарын: «ата мекенди коргоо», «республиканы жана революцияны коргоо» деген жана дагы ушулар сыяктуу шылдыр сөздөр менен жаап-жашырып отурушат!

### 3. Мамлекет — эзилген тапты эксплуатациялоонун куралы

Коомдон жогору турган өзгөчө коомдук бийликтин муктаждыгына каражат жумшоо үчүн налогдор жана мамлекеттик карыздар керек.

Энгельс мындай деп жазат:

> «Коомдук бийликке жана налогдорду төлөтүп алуу укугуна ээ болуп турган чиновниктер, коомдон *жогору* турган коомдун органы сыяктуу болуп калышат. Урук (клан) коомунун органдары эркин жана ыктыярдуу түрдө урматталган болсо, булар ошол даражага жете алган күндө да, аны жеткиликсиз деп табышат»... Чиновниктердин ыйыктыгы жана аларга эч кимдин тие албай тургандыгы тууралу өзгөчө закондор түзүлөт. «Полиция кызматчысынын эң эле байкушу да» клан өкүлүнө караганда «чоң кадырга» ээ болуп турат, бирок кадырлуулук жагына келгенде, цивилизацияланган мамлекеттин согуш бийлигинин башчысы да коом «таякты күчүн колдонбостон урматтап отурган» клан старшинасына суктанган болор эле[11].

Мында коюлуп отурган маселе — мамлекеттик бийликтин органы болгон чиновниктердин привилегиялуу



абалы жөнүндөгү маселе. Аларды коомдон *жогору* койгон эмне? — деген маселе, негизги маселе катарында белгиленип отурат. Ушул теориялык маселени 1871-жылы Париж Коммунасы практика жүзүндө кандай чечкендигин жана аны Каутский реакциялык жол менен 1912-жылы кандайча боёмолоп кеткендигин биз көрүп өтөбүз.

> ...«Мамлекет таптардын карама-каршылыктарын ооздуктап кармап туруунун керектигинен туулгандыктан, аны менен катар, ал ошол таптардын кагылышууларынын өзүндө келип чыккандыктан, ал жалпы эреже боюнча эң күчтүү, экономика жагынан үстөмдүк кылуучу таптын мамлекети болуп саналат, ал тап мамлекеттин жардамы менен саясий жагынан да үстөмдүк кылуучу тап болуп калат жана ошентип ал эзилген тапты басуу үчүн жана эксплуатациялоо үчүн жаңы куралдарга ээ болот»... Байыркы замандагы жана феодалдык мамлекеттер гана кулдарды жана крепостнойлорду эксплуатациялоонун органдары болбостон — «ушул замандагы өкүлдүү мамлекет да жалданма эмгекти капиталдын эксплуатацияланышынын куралы болуп отурат. Бирок эң эле сейрек учурай турган бир мезгилдер болот, ал мезгилде күрөшүүчү таптардын күчтөрү теңме-тең боло түшөт да, мамлекеттик бийлик эки таптын ортосундагы далдалчы сыяктуу болуп көрүнүп, эки таптын кайсынысына карата болсо да убактысынча белгилүү өлчөмдө өз бийлиги өзүндө болот»[12]... XVII жана XVIII кылымдардын абсолюттук монархиясы, Франциядагы биринчи жана экинчи империянын бонапартизми, Германиядагы Бисмарк дал ушундай болгон.

Өз тарабыбыздан кошо кетелик: революциячыл пролетариатты куугунтуктоого өткөндөн кийинки республикалык Россиядагы Керенскийдин өкмөтү ушундай болгон, ал кезде майда буржуазиялык демократтар жетекчилик кылгандыктан Советтер алсыз болду *да*, Советтерди тикеден-тике кууп таратып жиберүүгө буржуазияда *али* жетишерлик күч болбоду.

> Демократиялык республикада,— деп сөзүн улантат Энгельс,— «байлык өз бийлигинен кыйыр түрдө пайдаланат, бирок анын эсесине ишенимдүүрөөк

түрдө пайдаланат», — атап айтканда, биринчиден, «чиновниктерди тикеден-тике сатып алуу» аркылуу (Америка), экинчиден, «өкмөт менен биржанын ортосундагы союз» аркылуу (Франция жана Америка) пайдаланат[13].

Байлыктын чексиз бийлигин демократиялык республикалардын кандайында болсо да жактоонун жана турмушка ашыруунун ушул эки жолун азыркы убакытта империализм жана банктардын үстөмдүгү адаттан тышкы искусствого чейин «өрчүттү». Мисалы, эгерде Россиядагы демократиялык республиканын биринчи айларында эле, «социалисттер» эсерлер жана меньшевиктер буржуазия менен никеленишип жаңы кошулган деп айтууга боло турган алгачкы айларында, коалициялык өкмөттө капиталисттерге жана алардын кан соргучтугуна, согуш жабдыктарын жеткирүү ишинде алардын казнаны талоочулугуна ооздук салмак болгон чаралардын баарына да господин Пальчинский саботаждык кылган болсо, эгерде андан кийин министерстводон кеткен госопдин Пальчинскийге (анын ордун, албетте, дал ошондой экинчи бир Пальчинский баскан) капиталисттер «сыйлык кылып бир орун берсе, ал орундун жылдык акысы 120.000 сом болсо, бул эмне деген жорук? бул түздөн-түз сатып алгандыкпы же кыйыр түрдө сатып алгандыкпы? өкмөттүн синдикаттар менен союздашкандыгыбы, же достук «гана» мамилелериби? Черновдор жана Церетелилер, Авксентьевдер жана Скобелевдер кандай ролду аткарып жүрүшөт? — Булар казнаны уурдап жүргөн миллионерлердин «түздөн-түз» союздаштарыбы же кыйыр түрдөгү гана союздаштарыбы?

Демократиялык республиканын тушунда «байлыктын» чексиз бийлигинин *дурусураак* боло тургандыгынын себеби, ал саясий механизмдин кээ бир кемчиликтерине, капитализмдин саясий жаман кейпине көз каранды эмес. Деморатиялык республика капитализмдин мүмкүн болгон эң сонун саясий-кейпи болуп саналат, Ошондуктан капитал ошол саясий кейпке ээ болуп алып (Пальчинскийлер, Черновдор, Церетелилер жана алардын шериктештери аркылуу ээ болуп алып,) өзүнүн бийлигин абдан ишенимдүү түрдө, абдан кадиксиз түрдө негиздейт, мында: буржуазиялык-демократиялык республиканын адамдарынын да, мекемелеринин да, партияларынын да *эч кандай* алмашуулары ал бийликти козголто албайт.

Дагы бир айтып өтүүгө керектүү нерсе, жалпы шай-



лоо укугу да буржуазиянын үстөмдүгүнүн куралы болуп саналат деп Энгельс абдан аныктап айткан. Немецтик социал-деморатиянын узак тажрыйбасын Энгельс көрүнөө эске алып келип жалпы шайлоо укугу —

> «жумушчу табынын жетилгендигин көрсөтүүчү белги. Азыркы мамлекетте — ал мындан артык эч нерсе бере албайт жана эч качан бербейт»,[14] — деген.

Биздин эсерлер менен меньшевиктерге окшогон майда буржуазиячыл демократтар жана да алардын уялаш бир туугандары, Батыш Европанын бардык социал-шовинисттери менен оппортунисттери жалпы шайлоо укугунан дал «чоң» нерсени күтүшөт. Алар *«азыркы* мамлекетте» жалпы шайлоо укугу эмгекчилердин көпчүлүгүнүн эркин чыныгы көрсөтүүгө жана анын турмушка ашырылышын чындоого жөндөмдүү деп ишенип жүрүшөт, элди да ушул жалган пикирге ынантып жүрүшөт.

Биз бул жерде бул пикирдин жалгандыгын гана айтып өтө алабыз жана «официалдуу» (башкача айтканда, оппортунисттик) социалисттик партиялардын пропагандаларында, агитацияларында Энгельстин абдан ачык, таамай, конкреттүү сөзүнүн кадам сайын бурмаланып жаткандыгын көрсөтүп гана кете алабыз. Энгельс окчун шыпырып таштап отурган бул пикирдин толук жалган экендигин Маркс менен Энгельстин *«азыркы»* мамлекетке көз караштарын мындан ары жазган жерибизде толугураак аныктап беребиз.

Өзүнүн көз караштарынын жалпы корутундусун Энгельс өзүнүн эң популярдуу чыгармасында мына бул сөздөр менен берет:

> «Мына ошентип, мамлекет эзелден бери жашап келе жаткан жок. Мамлекетсиз эле өмүр сүргөн, мамлекет жана мамлекеттик бийлик жөнүндө түшүнүктөрү болбогон коомдор да болгон. Коомдун таптарга жиктелүүлөрү менен зарыл түрдө байланыштуу болгон экономикалык өнүгүштүн белгилүү бир баскычында, ошол жиктелүүлөрдүн аркасында мамлекеттин туулушу зарыл болгон. Азыр биз, өндүрүштүн өнүгүшүнүн ушундай бир баскычына тез кадам менен жакындап бара жатабыз: бул баскычта ал таптардын жашап турушунун зарыл экендиги мындай турсун, алардын болуулары өндүрүшкө тикеден-тике эле бөгөт болуп калат. Таптар мурун кандайча болуп шексиз туулган болсо, алар дал

ошол сыяктуу шексиз жок болот. Таптардын жок болушу менен мамлекет да шексиз жок болот. Өндүрүүчүлөрдүн эркин жана тең ассоциациясы негизинде өндүрүштү жаңыча уюштура турган коом бүткүл мамлекеттик машинаны ошол кездеги анын өзүнүн нагыз тийиштүү ордуна: ийик менен жана коло балта менен катар байыркынын эстеликтери сактала турган музейге жиберет»[15].

Азыркы замандагы социал-демократиянын пропагандалык жана агитациялык адабиятында бул цитата көп учурабайт. Бул цитата учураган күндө да, анын көбү иконага жүргүзгөн сыяктуу болуп мисалга келтирилгендиги көрүнүп турат, башкача айтканда, социал-демократтар бул цитатаны мисалга келтиргенде, Энгельске официалдуу түрдө ызаат көрсөтүү үчүн келтиришет, «бүткүл мамлекеттик машинаны байыркынын эстеликтери сактала турган музейге жиберүү» деген сөздө революциянын кулач жайышы канчалык кең, канчалык терең боло тургандыгын түшүнүүгө эч кандай аракет да кылышпайт. Энгельстин мамлекеттик машина деп эмнени атаганын алардын көбүнүн түшүнүшкөндүгү да көрүнбөйт.

### 4. Мамлекеттин «бара-бара жок болушу» жана зордуктуу революция

Мамлекеттин «бара-бара жок болушу» жөнүндөгү Энгельстин сөздөрү ушунчалык кеңири түрдө маалим, алар цитатага ушунчалык көп алынат, марксизмди каадасынча оппортунизмдин боёгу менен боёонун мазмунун ушунчалык айкын көрсөтөт, ошондуктан буларга толугураак токтолуп өтүү зарыл. Булар алынган бүткүл пикирди мисалга келтирелик:

«Пролетариат мамлекеттик бийликти колуна алат да, баарынан мурда өндүрүш каражаттарын мамлекеттик энчиге айландырат. Бирок ошону менен ал өзүнүн пролетариаттыгын да жок кылат, ошону менен ал бардык таптык айырмаларды жана таптык каршылыктарды да жок кылат, ошону менен бирге мамлекетти да жок кылат. Таптык карама-каршылыктардын кучагында өсүп келген, мурун болуп өткөн жана азыркы күндө да өмүр сүрүп отурган коомго мамлекет зарыл болгон, башкача айтканда, эксплуатациялоочу таптын өндүрүшүнүн



сырткы шарттарын сактап туруу үчүн ал таптын уюму зарыл болгон, демек асыресе эксплуатациялануучу тапты өндүрүштүн ошол жолу менен белгилене турган басуу шарттарында (кулчулук, крепостничество, жалданма эмгек шарттарында) зордук менен кармап тура турган уюм зарыл болгон. Мамлекет бүткүл коомдун официалдуу өкүлү болгон, анын корпорация болуп көрүнгөн нерсеге топтолушу болгон, бирок кайсы тап өз доорунда өзүн бүткүл коом кылып көрсөткөн болсо, мамлекет да ошол таптын мамлекети болгондугунан гана ушундай болгон: байыркы заманда ал кул ээлеринин мамлекети — мамлекеттин граждандарынын мамлекети болгон, орто кылымдарда — феодалдык дворянствонун мамлекети болгон, биздин заманыбызда болсо — буржуазиянын мамлекети болуп отурат. Мамлекет акырында, барып бүткүл коомдун чыныгы өкүлү болгондо, анда ал өзүн-өзү артыкбаш кылып таштайт. Багындырып кармап туруу керек боло турган эч бир коомдук тап калбаган убакыттан баштап, таптык үстөмдүк менен бирге, өндүрүштөгү азыркы анархиядан туулган айрым-айрым жашоо үчүн күрөшүү менен бирге, ошол күрөштөн туула турган кагылышуулар жана эксцесстер (чектен чыгып кетүүчүлүктөр) жок болгон убакыттан баштап,— дал ошондон баштап басууга тийиш боло турган эч нерсе калбайт, басуу үчүн өзгөчө күчтүн да, мамлекеттин да кереги жок болот. Мамлекет бүткүл коомдун чыныгы өкүлү болуп чыга турган биринчи акт — коомдун атынан өндүрүш каражаттарын өз ээлигине алуу — анын мамлекет катарында, өз алдынча кылган акыркы актысы болуп да саналат. Ал кезде коомдук мамилелерге мамлекеттик бийликтин кийлигиши биринин артынан бири керексиз боло берет да, өзүнөн өзү уйкуга кирет. Адамдарды башкаруунун ордун, буюмдарды башкаруу жана өндүрүш процесстерине жетекчилик кылуу басат. Мамлекет «алынып ташталбайт», *ал бара-бара жок болот*. «Эркин эл мамлекети» деген сөздү ушул айтылгандардын негизинде баалоо керек; ал сөз жашап турууга убактысынча агитаторлук укугу бар сөз болгон, бирок эң акыркы эсепте илимий жагынан эч нерсеге жарабай турган сөз болгон. Анархисттер деп аталгандардын мамлекет бүгүн эртеңден калбай алынып ташталсын деген та-

лаптарын да ушул айтылгандардын негизинде баалоо керек». («Анти-Дюринг». «Господин Евгений Дюрингдин илимди төңкөрүшү», немецче үчүнчү басылышынын 301—303-беттери)[16].

Мамлекетти «алып таштоо» жөнүндөгү анархисттик илимден Маркстин илиминин айырмасы, Марксче айтканда, мамлекет «бара-бара жок болот» деген нерсе Энгельстин ушул, пикирге эң бай сөздөрүнүн азыркы социалисттик партияларда социалисттик пикирдин чыныгы кенчи болуп калган гана нерсе болгондугун, жаңылышып кетемби деп коркпостон эле айтууга болот. Марксизмди мына ушундай кылып тоноо аны оппортунизмге алып барып такагандык болот, анткени, мындай «туюндурганда» жайбаракат, бир калыпта, бара-бара өзгөрүү жөнүндөгү, секириктердин жана бороондордун жоктугу жөнүндөгү, революциянын жоктугу жөнүндөгү күңүрт гана элес калат. Эл оозунда жүргөн, жалпыга таралган, эгер ушундай деп айтууга мүмкүн болсо, массалык түшүнүктө, мамлекеттин «бара-бара жок болушу» деген сөз — эгер революцияны моюнга албагандык болбосо, революцияны боёмологондугу экендигинде шек жок.

Бирок да, бул сыяктуу «туюндуруу» марксизмди эң одонолук менен, буржуазия үчүн гана пайдалуу кылып бурмалагандык болот, бул бурмалоо — теория жагынан алганда, Энгельстин азыр эле жогоруда биз толук мисалга келтирип өткөн «корутунду» пикиринде көрсөтүлгөн эң башкы шарттарды жана ойлорду унутуп коюуга негизделген.

Биринчиден Пролетариат мамлекеттик бийликти өз колуна алгандан кийин, «ошонун өзү менен мамлекетти мамлекет катарында жок кылат», деп Энгельс ушул пикирдин эң башында эле айтып отурат. Бул эмне деген сөз экендигин ойлоштуруу — «адатта жок нерсе». Адатта муну же таптакыр эске албай коюшат, же болбосо Энгельстин гегельяндык начардыгы» сыяктанган бир нерсе деп эсептешет. Чындыгына келгенде бул сөздөрдө пролетариаттын эң улуу революцияларынын бири — 1871-жылдагы Париж Коммунасынын тажрыйбасы кыскача айтылган; ал тууралу биз өз кезеги келгенде толугураак айтып өтмөкчүбүз. Чындыгына келгенде, бул жерде Энгельс пролетардык революция *буржуазиянын* мамлекетин «жок кыла тургандыгы» жөнүндө айтып отурат, ал эми мамлекеттин бара-бара жок болушу жөнүндөгү сөз болсо, социалисттик революциядан *кийинки пролетардык* мамлекеттин калдыгы жөнүндө айтылган сөз. Энгельстин айтуусу боюнча, буржуазиялык мамлекет «бара-бара жок болбойт», аны революцияда пролетариат «*жок кылат*». Ошол революциядан кийин пролетардык мамлекет же жарым мамлекет акырындык менен жок болот.



Экинчиден. Мамлекет — «басуу үчүн жумшала турган өзгөчө күч». Энгельстин ушул эң сонун, жогорку даражада эң терең маанилүү аныктамасы бул жерде абдан ачык айтылып отурат. Мындан чыга турган корутунду мына бул: буржуазия пролетариатты, бир аз гана байлар миллиондогон эмгекчилерди «басуу үчүн жумшала турган өзгөчө күч» — пролетариат тарабынан буржуазияны «басуу үчүн жумшала турган өзгөчө күч» (пролетариат диктатурасы) менен алмаштырылууга тийиш. Мамлекетти мамлекет катарында жок кылуунун» мааниси да мына ушунда. Коомдун атынан өндүрүш каражаттарын өз ээлигине алуу «актысы» да мына ушунда. Бир (буржуазиялык) өзгөчө күчтүн» экинчи (пролетардык) «өзгөчө күч» менен *ушундайча* алмаштырылышы «бара-бара жок болуу» түрүндө эч бир боло албай тургандыгы өзүнөн өзү түшүнүктүү.

Үчүнчүдөн. «Бара-бара жок болуу» жөнүндө жана мындан да айкыныраак, көркөмдүүрөөк кылып айтканда, «уйкуга кетүү» жөнүндө Энгельс «бүткүл коомдун атынан өндүрүш каражаттарын мамлекет өз ээлигине алгандан» *кийинки* доорго, башкача айтканда, социалистти революциядан *кийинки* доорго тууралап ачыктаначык, айкын айткан. Ал убакытта «мамлекеттин» саясий формасы болуп эң толук демократия санала тургандыгын бардыгыбыз билебиз. Бул жерде сөз, атап айтканда, Энгельстин сөзү, *демократиянын* «уйкуга кетиши» жана анын «бара-бара жок болушу» жөнүндө болуп жаткандыгы уялбастан марксизмди бурмалап жүргөн оппортунисттердин бирөөнүн да башына кирбейт. Адегенде бул абдан таң каларлык сыяктанып көрүнөт. Бирок бул, демократиянын да мамлекет экендигин, демек, мамлекет жоголгондо демократиянын да жоголо тургандыгын жеткире ойлоштурбагандарга гана түшүнүксүз». Буржуазиялык мамлекетти революция гана «жок кыла» алат. Жалпы маанидеги мамлекет, башкача айтканда, эң толук демократия «бара-бара жок боло» гана алат.

Төртүнчүдөн. Энгельс: «мамлекет бара-бара жок болот», деген өзүнүн атактуу оюн айтуу менен, ошол замат эле, бул ойдун оппортунисттерге да каршы, анархисттерге да каршы багытталгандыгын конкреттүү түрдө

түшүндүрөт. Бул жерде, «мамлекеттин бара-бара жок болушу» жөнүндөгү ойлордон Энгельстин биринчи орунга коюп отурганы, анын оппортунисттерге каршы багыттаган корутундусу болуп отурат.

Мамлекеттин «бара-бара жок болушу» жөнүндө окуган же болбосо уккан 10000 кишиден 9990 киши Энгельс ушул ойдон чыгарган өзүнүн корутундуларын анархисттерге *гана* каршы багыттабагандыгын тап-такыр билишпейт, же алардын эстеринде жок, деп басташуута болот. Ал эми калган он кишинин тогузу «эркин эл мамлекети» деген эмне экендигин жана бул ураанга каршы чыгуу эмнеликтен оппортунисттерге каршы чыгуу боло тургандыгын, балким, билбес чыгар. Тарых ушундай жазылат! Улуу революциячыл илимди үстөмдүк кылуучу обывателчиликке билиндирбей айландыруу да ушундай болуп жатат. Анархисттерге каршы корутунду миң кайтара айтылды, бурмаланды, өтө жөнөкөйлөштүрүлгөн түрдө мээге орноду, көнүмүшкө айланган жалган көз караштай бекем болду. Ал эми оппортунисттерге каршы корутундуну болсо, боёмолошту жана «унутуп коюшту»!

«Эркин эл мамлекети» — 70-жылдардагы немец социал-демократтарынын программалык талабы жана көп айтылып жүргөн ураны болгон. Бул ураанда демократия деген түшүнүктү мещандык менен ооз көптүрө сүрөттөөдөн башка эч бир саясий мазмун жок. Бул ураанда демократиялык республика жөнүндө легалдык түрдө билдиргендей белги болгондуктан, Энгельс аны «убактысынча» агитациялык көз караш жагынан «актоого» даяр болгон. Бирок бул ураан оппортунисттик ураан болгон, анткени, ал ураан буржуазиялык демократияны боёп көрсөтүү менен гана чектелбестен, жалпысынан ар кандай мамлекетке берилген социалисттик сынды түшүнбөгөндүктү да көрсөткөн. Биз, капитализмдин тушунда мамлекеттин пролетариат үчүн эң жакшы формасы болуп саналган демократиялык республиканы жактайбыз, бирок эң эле демократиялык буржуазиялык республикада да элдин шыбагасы жалданма кулдук экендигин унутуп коюуга биздин эч бир укугубуз жок. Андан кийин. Мамлекеттин кандайы гана болбосун — эзилген тапты «басуу үчүн жумшала турган өзгөчө күч» болуп саналат. Ошондуктан мамлекеттин *кандайы гана болбосун,* эркин да *эмес,* элдик да *эмес*. Маркс менен Энгельс өздөрүнүн партияда бар жолдошторуна 70-жылдарда муну бир нече мертебе айтып түшүндүрүшкөн[17].



Бешинчиден. Мамлекеттин бара-бара жок болушу жөнүндөгү ою элдин баарынын эсинде калган Энгельстин ошол эле чыгармасында зордуктуу революциянын мааниси тууралу айтылган пикир бар. Зордуктуу революциянын ролуна Энгельстин берген тарыхый баасы зордуктуу революциянын анык панегиригине айланып отурат. Бул «эч кимдин эсинде жок», бул пикирдин мааниси жөнүндө сөз кылуу, сөз кылмак турсун ойлоо да ушул кездеги социалисттик партиялардын адатында жок нерсе, массалар арасында жүргүзүлгөн күндөлүк пропаганда менен агитацияда бул пикирлер эч кандай роль ойнобойт. Чынында бул пикирлер мамлекеттин «бара-бара жок болушуна» ажырагыс түрдө, аны менен бир келки болуп байланышкан.

Энгельстин ал пикири мына бул:

> ...«Тарыхта зордук (жамандык кылуудан башка) дагы бир ролду», «атап айтканда, революциялык ролду ойнойт, ал, Маркстин айтуунча, ар кандай эски коомдун боюна бүтүп, андан жаңы коом болгондо киндик эне (повивальная бабка) болот[18], зордук деген бир курал болуп, ал аркылуу коомдук кыймыл өзүнө жол салат жана таштай катып, өлүктөй серейип калган саясий формаларды кыйратат,— ушулардын бардыгы жөнүндө господин Дюринг бир ооз да сөз айткан эмес. Дюринг өлүп-талып, өчүп-жанып жатып гана: эксплуататорлук чарбаны кулатуу үчүн, балким, зордук керек болор, дейт — тилекке каршы, ушуну гана көрөсүз! анткени, зордукту колдонуунун ар кандайы аны колдонуучунун ындынын өчүрөт имиш. Жана бул сөз ар кандай жеңиштүү революциянын натыйжасы болгон жогорку нравалык жана идеялык жогорулашка карабастан айтылып отурат! Жана бул сөз Германияда айтылып отурат, ал жерде зордуктуу кагылышуу (буга деги эле, элдин мажбур кылынышы мүмкүн) эң кур дегенде ал ошондой бир артыкчылыкка ээ болгон болор эле, бул кагылышуу Отуз жылдык согуш[19] кордугунун сандарынан улут сезимине сиңип калган холопствонун духун курутар эле. Жана бул поптордун күңүрт, эң дармансыз, күчсүз ою тарыхта белгилүү болгон партиялар арасында эң эле революциячыл партияга өзүн сунуш кылууга даай алат бекен?» (немецче үчүнчү басылышынын 193-бетинде, II бөлүмүнүн 4-главасынын аягы)[20].

1878-жылдан тартып 1894-жылга чейин, башкача айтканда, өзү өлгөнгө чейин Энгельс немецтик социал-демократтарга талыкпастан айтып келген зордуктуу революциянын ушул панегириги (мактоо сөзү) менен мамлекеттин «бара-бара жок болушу» жөнүндөгү теорияны бир илимге кантип кошууга болот?

Адатта мунун экөөн да эклектицизм аркылуу кошушат, бет алды эле (же бийликке ээ болгондорго жагынуу үчүн) бир туруп тигил пикирге, бир туруп бул пикирге идеясыз түрдө же софисттерче жулуп алуу аркылуу кошушат, жана да жүздүн токсон тогуз учурунда, эгерде мындан көбүрөөк учурда болбосо, биринчи планга дал эле мамлекеттин «бара-бара жок болушу» коюлат. Диалектика эклектицизм менен алмаштырылып отурат: бул азыркы күндөгү официалдык социал-демократиялык адабиятта марксизм жөнүндө абдан адатка айланган, абдан көп таралган нерсе. Минтип алмаштыра коюу, албетте, жаңылык эмес, мындайлар гректердин классикалык философиясынын тарыхында да байкалган. Марксизмди оппортунизмге айландырып бузганда эклектицизмди диалектика кылып көрсөтүүчүлүк массаларды абдан эле оңой алдайт, процесстин бардык жактарын, өнүгүштүн бардык тенденцияларын, карама-каршы таасирлердин бардыгын жана дагы ушу сыяктууларды эскергендей болуп, массаларды канааттандыргансыйт, ал эми чындыгына келгенде коомдук өнүгүштүн процессин эч кандай толук жана революциялык түрдө түшүндүрбөйт.

Зордуктуу революциянын болбой койбой тургандыгы жөнүндөгү Маркс менен Энгельстин илими буржуазиялык мамлекетке карата айтылган илим экендигин биз жогоруда айтып өттүк эле жана мындан аркы жазыла турган сөзүбүздө да толугураак кылып көрсөтөбүз. Буржуазиялык мамлекет пролетардык мамлекетке (пролетариат диктатурасына) «бара-бара жок болуу» жолу аркылуу алмаштырыла *албайт,* жалпы эреже боюнча, зордуктуу революция аркылуу гана алмаштырыла алат. Энгельс айтып келген панегирик. Маркстин бир эмес, далай-далай айткан сөздөрүнө ылайык келген панегирик — (зордуктуу революциянын болбой койбой тургандыгы сыймыктуулук менен, ачыктан-ачык айтылган «Философия жакырчылыгынын»[21] жана «Коммунисттик Манифесттин»[22] аяк жагын эске түшүрөлүк; 1875-жылдагы Гота программасын сынга алганын эске түшүрөлүк, ошондо, 30 жылдай өткөндөн кийин, Маркс ал программанын оппортунизминин аёосуз түрдө айыбын ачып ашкерелеген[23]),— бул панегирик «сонуркоо» да эмес, декламация да эмес, полемикалык жорук да эмес. Массаларды зордуктоо революцияга *ушундайча,* дал ушундайча көз карай турган кылып тарбиялоонун зарылдыгы Маркс менен Энгельстин *бүткүл* илиминин негизинде жатат. Азыркы күндө үстөмдүк кылып турган социал-шовинисттик жана каутскийчилдик агымдардын Маркс менен Энгельстин илимине чыккынчылык кылгандары, алардын кай-кайсынысы болсо да *ушундай* пропаганданы, ушундай агитацияны унуткандыктарынан өтө айкын көрүнүп отурат.

Зордуктуу революция болмоюнча буржуазиялык мамлекеттин пролетардык мамлекет менен алмаштырылышы мүмкүн эмес. Пролетардык мамлекетти жок кылуу, башкача айтканда, ар кандай мамлекетти жок кылуу, «барабара жок болуу» жолунан башка жол менен болууга мүмкүн эмес.

Маркс менен Энгельс ар бир айрым революциялык ситуацияны текшерип отуруп, ар бир айрым революциянын тажрыйбасынын сабактарын талдап отуруп, ушул көз караштардын толук жана конкреттүү өнүгүшүн беришкен. Булардын илиминин сөзсүз эң башкы бөлүгү болуп отурган ушул бөлүккө эми биз да өтөбүз.

II ГЛАВА

## МАМЛЕКЕТ ЖАНА РЕВОЛЮЦИЯ 1848—1851-ЖЫЛДАРДЫН ТАЖРЫЙБАСЫ

### 1. Революция болордун алдыңкы күндөрү

Жетилген марксизмдин туңгуч чыгармалары, «Философия жакырчылыгы» жана «Коммунисттик Манифест» дал эле 1848-жылдагы революция болордун алдыңкы күндөрүнө туура келет. Ушундай кырдаал болгондуктан, биз бул жерде марксизмдин жалпы негиздерин баяндоо менен катар, ошол кездеги революциялык конкреттүү ситуациянын белгилүү даражада көрсөтүлгөндүгүн көрөбүз, ошондуктан 1848—1851-жылдардын тажрыйбасынан корутунду чыгарардын дал алдында ушул чыгармалардын авторлору мамлекет жөнүндө эмне айткандарын караштырып өткөнүбүз максатка ылайыктуу болот.

«Философия жакырчылыгы» деген эмгегине Маркс мындай деп жазат:

...«Жумушчу табы өнүгүүнүн жүрүшүндө буржуазиялык эски коомдун ордуна башка бир ассоциацияны коёт, ал ассоциацияда таптар жана алардын карама-каршылыктары болбойт; анда нагыз саясий бийликтин эч кандайы болбойт, анткени, саясий бийликтин дал өзү — буржуазиялык коомдун ичиндеги таптардын карама-каршылыктарынын официалдык көрүнүшү болот» (1885-жылдагы немецче басылышынын 182-бети)[24].

Таптар жок болгондон кийин мамлекеттин жоголушу жөнүндөгү ушул жалпы пикирди, Маркс менен Энгельстин андан бир нече ай өткөндө кийин, атап айтканда, 1847-жылы ноябрде жазган «Коммунисттик Манифесттеги» пикири менен салыштырып карасак, ал сабак болорлук нерсе:

...«Биз пролетариаттын өнүгүшүндөгү эң жалпы фазаларды сүрөттөгөндө, жашап турган коомдун ичинде аздыр-көптүр чүмбөттөлгөн граждандык согушту дал ушундай бир пунктка чейин изилдеп келдик, ал кезде ал согуш ачыктан-ачык революцияга айланып кетет жана буржуазияны зордук менен кулатып, пролетариат өз үстөмдүгүн негиздейт...

...Пролетариатты үстөмдүк кылуучу тапка айландыруу» (арипме-арип айтканда: көтөрүү), «демократияны колго алуу жумушчулар революциясындагы биринчи кадам болуп санала тургандыгын биз жогорку жактан көрүп өткөнбүз.

Пролетариат өзүнүн саясий үстөмдүгүн буржуазиядан бардык капиталды бара-бара тартып алуу үчүн пайдаланат, өндүрүштүн бардык куралдарын мамлекеттин колуна, башкача айтканда, үстөмдүк кылуучу тап катарында уюмдашкан пролетариаттын колуна борбордоштуруу үчүн жана өндүргүч күчтөрдүн суммасын мүмкүн катар тезирээк көбөйтүү үчүн пайдаланат» (1906-жылдагы немецче 7-басылышынын 31-жана 37-беттери).[25]

Бул жерде биз мамлекет жөнүндөгү маселедеги марксизмдин эң сонун жана эң маанилүү идеяларынын биринин, атап айтканда, «пролетариат диктатурасынын» (Париж Коммунасынан кийин Маркс менен Энгельс ушундай деп айта баштаган)[26] идеясынын формулировкасын көрүп отурабыз, андан кийин мамлекеттин өтө сонун аныктамасы айтылгандыгын көрүп отурабыз, бул аныктама да марксизмдин «унутулуп калган сөздөрүнүн» эсебине кирет. *«Мамлекет, башкача айтканда, үстөмдүк кылуучу тап болуп уюмдашкан пролетариат»*.

Официалдык социал-демократиялык партиялардын үстөмдүк кылып отурган пропагандалык жана агитациялык адабиятында мамлекеттин ушул аныктамасы эч качан түшүндүрүлбөй калуу менен гана чектелген жок. Ал мындай турсун. Бул аныктама атайын эле унуткарылган, анткени, бул, реформизм менен эч бир эп келишпей, «демократия тынчтык жолу менен өнүгөт» деген кадимки оппортунисттик көнүмүшкө айланган жалган көз караштарды жана мещандык иллюзияларды бетке урган.

Пролетариатка мамлекет керек деп бардык оппортунисттер, социал-шовинисттер жана каутскийчилер кайтакайта айтышат. Маркстин илими ушундай, деп ишендиришет; бирок, биринчиден: Маркстин айтуунча, пролетариатка бара-бара жок болуучу гана мамлекет керек экендигин, башкача айтканда, дароо эле бара-бара жок боло баштай турган, жок боло албай койбой турган болуп курулган мамлекет керек экендигин кошо айтууну алар *«унутуп коюшат»*. Экинчиден, эмгекчилерге «мамлекет» керек, «башкача айтканда, үстөмдүк кылуучу тап болуп уюмдашкан пролетариат» керек.

Мамлекет — күчтүн өзгөчө бир уюму, кандайдыр бир тапты басуу үчүн жумшала турган зордуктун уюму Пролетариат кандай тапты басуу керек? Албетте, эксплуататордук тапты гана, башкача айтканда, буржуазияны гана басуу керек. Мамлекет эмгекчилерге эксплуататорлордун каршылыгын басуу үчүн гана керек, ал эми ошол басууга жетекчилик кылып, ал басууну турмушка ашыруу иши болсо, аягына чейин революциячыл бирденбир таптын, буржуазияга каршы күрөшүүгө, аны толук кулатууга бардык эмгекчилерди жана эксплуатациялангандарды бириктирүүгө жарамдуу болгон бирден бир таптын — пролетариаттын гана колунан келет.

Эксплуататордук таптарга саясий үстөмдүк эксплуатацияны сактоо мүдөөсү үчүн керек, башкача айтканда, элдин эң эле көпчүлүгүнө каршы, бир ууч гана азчылыктын өз пайдасын көздөгөн мүдөөлөрүн сактоо үчүн керек. Эксплуатацияланууучу таптарга саясий үстөмдүк ар кандай эксплуатацияны толук жок кылуу үчүн керек, башкача айтканда, элдин эң азчылыгы болгон ушул кездеги кул ээлерине каршы, башкача айтканда, помещиктер менен капиталисттерге каршы, элдин эң көпчүлүгүнүн таламдары үчүн керек.

Тап күрөшүн таптардын келишүүсү жөнүндөгү кургак кыялга алмаштырган майда буржуазиялык демократтар, бул социалист болумуш болуп жүргөндөр, социалисттик кайта курууну да кыял түрүндө элестешти, эксплуататордук таптын үстөмдүгүн кулатуу түрүндө эмес, өз милдетин түшүнгөн көпчүлүккө азчылыкты тынчтык менен багындыруу түрүндө элестешти. Таптын үстүндө турган мамлекеттин болуун моюнга алуу менен ажырагыс болуп байланышкан бул майда буржуазиялык утопия практикада эмгекчилер таптарынын таламдарына чыккынчылык кылууга алып келди, муну, мисалы, 1848-жана 1871-жылдардагы француз революцияларынын тарыхы да, Англиядагы, Франциядагы, Италиядагы жана башка өлкөлөрдөгү буржуазиялык министерстволорго XIX кылымдын аягында жана XX кылымдын башында «социалисттик» катышуунун тажрыйбасы да көрсөттү.[27]

Бул кезде Россияда эсерлер менен меньшевиктердин партиялары кайта туудуруп отурган ушул майда буржуазиялык социализмге каршы Маркс бүткүл өмүрү өткөнчө күрөшүп келген. Маркс тап күрөшү жөнүндөгү илимди ырааттуу түрдө жүргүзүп, аны саясий бийлик жөнүндөгү, мамлекет жөнүндөгү илимге чейин жеткизди.

Буржуазиянын үстөмдүгүн кулатуу өзгөчө тап болгон пролетариаттын гана колунан келүүгө мүмкүн, пролетариаттын жашап турушунун экономикалык шарттары аны ошол үстөмдүктү кулатууга даярдайт, антүүгө ага мүмкүндүк да берет, күч да берет. Буржуазия дыйкандарды жана бардык майда буржуазиялык катмарларды бытыратып, чачкындатып отурган кезинде ал пролетариатты баш коштуруп, бирикирип, уюмдаштырып олтурат. Ири өндүрүштөгү экономикалык ролунун аркасында *бардык* эмгекчилерге жана эксплуатацияланууччу массаларга жолбашчы болууга пролетариат гана жарамдуу; буржуазия бул эмгекчилерди жана эксплуатацияланууччу массаларды көп учурларда пролетарды эксплуатациялоодон да күчтүүрөк түрдө эксплуатациялайт, эзет, кысат бирок бул массалар өздөрүнүн азаттыгы үчүн *өз алдынча* күрөшүүгө жарамсыз.

Маркстин мамлекет жөнүндөгү жана социалисттик революция жөнүндөгү маселе колдонгон тап күрөшү жөнүндөгү илими пролетариаттын *саясий үстөмдүгүн,* анын диктатурасын таанууга, башкача айтканда, эч ким менен бөлүшпөй турган жана тикеден-тике массанын куралдуу күчүнө сүйөнө турган бийлигин таанууга зарыл түрдө



алып келет. Буржуазиянын болбой койбой турган катуу каршылыгын баса ала турган жана чарбаны жаңы укладда жүргүзүү үчүн *бардык* эмгекчилердин жана эксплуатацияланууччу массаларды уюмдаштыра ала турган пролетариатты *үстөмдүк кылуучу тапка* айландыруу жолу менен гана буржуазияны кулатууга болот.

Пролетариатка мамлекеттик бийлик, күчтөрдүн борбордоштурулган уюму, зордук уюму эксплуататорлордун каршылыгын басуу үчүн да, социалисттик чарбачылыкты «жөнгө салуу» ишинде калктын калың массасына, дыйкандарга, майда буржуазияга, жарым пролетарларга *жетекчилик кылуу* үчүн да керек.

Марксизм жумушчу партиясын тарбиялоо менен бирге, бийликти өз колуна алууга, *бүткүл элди* социализмге *баштап барууга,* жаңы түзүлүштү багыттоого жана уюштурууга, буржуазиясыз жана буржуазияга каршы өздөрүнүн коомдук турмушун куруу ишинде бардык эмгечилердин жана эксплуатацияланууччулардын окутуучусу, жетекчиси, жолбашчысы болууга жарамдуу пролетариат авангардын тарбиялайт. Мунун тескерисинче, ушул кезде үстөмдүк кылып турган оппортунизм жумушчу партиясынан кимди тарбиялайт, дегенде, ал: массадан кол үзгөн капитализмдин тушунда дурус «орун алып» жакшы акы алган, өзүнүн туңгуч ага борборлук (первородство) укугун бир ууртам жармага саткан, башкача айтканда, элин буржуазияга каршы күрөшүнө революциячыл жолбашчылык кылуу ролунан баш тарткан жумушчу өкүлдөрүн тарбиялайт.

«Мамлекет, башкача айтканда, үстөмдүк кылуучу тап болуп уюмдашкан пролетариат», — Маркстин бул теориясы, пролетариаттын тарыхтагы революциячыл ролу жөнүндөгү анын бардык илими менен ажырагыс болуп байланышкан теория. Бул ролду аягына чейин жеткирүү — пролетариат диктатурасы, пролетариаттын саясий үстөмдүгү болот.

Эгерде буржуазияга *каршы* жумшай турган зордуктун *өзгөчө* уюму катарында мамлекет пролетариатка керек болсо, анда мындан буржуазиянын *өзү* үчүн түзгөн мамлекеттик машинасын алдын-ала жок кылбай туруп, талкалабай туруп ушундай уюмду түзүүгө мүмкүнбү? — деген корутунду өзүнөн-өзү келип чыгат. «Коммунисттик Манифест» ушул корутундуга эң тыгыз жакындап келет, бул корутунду тууралу Маркс 1848—1851-жылдардагы революциянын тажрыйбасынын жыйынтыгын чыгарып келип да айткан болучу.

## 2. Революциянын жыйынтыктары

Мамлекет жөнүндө бизди кызыктыруучу маселе тууралу Маркс «Луи Бонапарттын 18-брюмери» деген чыгармасынан 1848—1851-жылдардагы революциянын жыйынтыктарын төмөндөгү пикирде чыгарган:

...«Бирок революция абдан негиздүү. Революция али да болсо тазарткыч аркылуу саякатта жүрөт. Ал өзүнүн ишин ireттүү түрдө орундап жатат. 1851-жыл 2-декабрге чейин» (Луи Бонапарттын мамлекеттик көңтөрүш жасаган күнү) «революция өзүнүн даярдык ишинин жартысын бүтүргөн эле, азыр ал экинчи жартысын бүтүрүп келе жатат. Парламентарлык бийликти кулатууга мүмкүндүк алуу үчүн революция адегенде парламентарлык бийликти жогорку даражага жеткизет. Азыр, революция ушуга жетишкенден кийин, *аткаруу бийлигин* жогорку даражага жеткирип жатат, аны өзүнүн абдан таза түрүнө келтирип жатат, аны изоляциялап жатат, *кыйратуучу күчтөрдүн бардыгын ошол аткаруу бийлигине каршы чогултуу үчүн,* бирден-бир жеме катарында, ал бийликтин өзүн-өзүнө каршы коюп жатат» (курсив биздики). «Революция өзүнүн алдын ала иштей турган ишинин ушул экинчи жартысын бүтүргөн кезде, Европа өз ордунан тура калып, салтанаттык менен аа, кексе чычкан, орду мыкты казат экенсиң! деп айтат.

Эң зор бюрократтык жана согуштук уюму бар, эң татаал жана жасалма мамлекеттик машинасы бар, жарым миллион армиясы менен катар дагы жарым миллион чиновник аскери бар ушул аткаруу бийлиги ушул эң жаман организм-паразит француз коомунун бүт денесин тордой чырмаган жана анын дем алчу жерлеринин бардыгын бүтөп салган ушул паразит самодержавиелик монархиянын доорунда, феодализмдин төмөндөгөн кезинде, ал организм тездетүүгө жардам кылган төмөндөш убагында туулган». Француздук биринчи революция борбордошууну өнүктүрдү, «бирок ошону менен бирге өкмөт бийлигинин көлөмүн, атрибуттарын кеңитип жана көмөкчүлөрүнүн санын көбөйттү.Бул мамлекеттик машинаны Наполеон аягына чейин жеткирди». Легитимдик монархия менен июлдагы монархия «эмгекти көбүрөөк бөлүштүргөндөн башка жаңы эчтеме кошкон жок»...

...«Эң акырында, парламентардык республика өзүнүн революцияга каршы күрөшүндө репрессия чаралары менен бирге, өкмөт бийлигинин куралын жана борбордоштуруу ишин да күчөтүүгө мажбур болду. *Бардык төңкөрүштөр бул машинаны кыйратуунун ордуна, кайта аны өркүндөтүштү»* (курсив биздики). «Биринин ордун бири басып, үстөмдүк талашып күрөшүп келген партиялар бул эң зор мамлекеттик түзүлүштү колго алууну жеңишке ээ болгондо ала турган эң башкы табылгабыз деп карап келишти» («Луи Бонапарттын 18-Брюмери», 4-басылышынын 99-беттери, Гамбург, 1907-жыл)[28]

Бул сонун пикирде «Коммунисттик Манифесттегиге» караганда марксизм алга карай зор кадам шилтеп олтурат. Анда мамлекет жөнүндөгү маселе өтө абстракттуу түрдө коюлган эле, өтө жалпы түшүнүктөр жана жалпы сөздөр менен айтылган эле. Мында маселе конкреттүү түрдө коюлуп отурат, мындагы чыгарылган корутунду да эң так, эң ачык, практикада сезилерлик түрдө болуп отурат: мурда болуп өткөн революциялардын бардыгы мамлекеттик машинаны өркүндөтүп келишкен эле, дурусунда аны талкалоо, кыйратуу керек болчу.

Бул корутунду — марксизмдин мамлекет жөнүндөгү илиминин эң башкысы жана негизгиси. Үстөмдүк кылып жүргөн официалдык социал-демократиялык партиялар дал ушул негизги жерди тап-такыр *унутуп коюу* менен гана чектелбестен, II Интернационалдын эң көрүнүктүү теоретиги К. Каутский муну тикеден-тике *бурмалап* да отурат (муну мындан ары да көрөбүз).

«Коммунисттик Манифестте» тарыхтын жалпы жыйынтыктары чыгарылган, ал жыйынтыктар: мамлекет таптык үстөмдүктүн органы экендигин көрүүгө адамды аргасыз кылат, жана пролетариат адегенде саясий бийлике ээ болбой туруп, саясий үстөмдүктү колго албай туруп, мамлекетти «үстөмдүк кылуучу тап катарында уюмдашкан пролетариатка» айландырбай туруп буржуазияны кулата албайт, бул пролетардык мамлекет өзү жеңгенден кийин дароо эле бара-бара жок боло баштайт, анткени, таптык каршылыктар жок болгон коомдо мамлекеттин да кереги жок жана анын болушу да мүмкүн эмес, деген тыянакка зарыл түрдө алып келип такайт. Мында буржуазиялык мамлекеттин пролетардык

мамлекетке алмаштырылышы — тарыхый өнүгүштүн көз карашы менен алганда — кандай болууга тийиш, деген маселе коюлбайт.

Маркс дал ушул маселени алдыга коюп, 1852-жылы чечкен. Өзүнүн диалектикалык материализм философиясынын изинен тайбай Маркс революциянын улуу жылдарынын, 1848—1851-жылдардын тарыхый тажрыйбасын негиз кылып алат. Маркстин илими, ар убактагыдай эле, бул жерде да *тажрыйбанын* эң мыкты философиялык көз карашын жана тарыхты эң жакшы билүүнүн чырагы менен нурданган *жыйынтыгы* болуп саналат.

Мамлекет жөнүндөгү маселе конкреттүү түрдө коюлат: буржуазиялык мамлекеттин, буржуазиянын үстөмдүгү үчүн зарыл болгон мамлекеттик машинанын тарыхый туулушу кандай болгон? буржуазиялык революциялардын болуп жаткан кездеринде жана эзилген таптардын өз алдынча каршы чыккан кездеринде ал машинанын өзгөрүштөрү кандай болгон, анын эволюциясы кандай болгон? пролетариаттын ошол мамлекеттик машина жөнүндөгү милдеттери кайсылар?

Буржуазиялык коомго таандык борбордоштурулган мамлекеттик бийлик абсолютизмдин кулаган доорунда чыккан. Бул мамлекеттик машина үчүн эки мекеме эң эле мүнөздүү келет, алар: чиновничество жана ар дайым болуп туруучу армия. Бул мекемелердин дал буржуазия менен алда нече миң жолдор аркылуу байланышкандыгы жөнүндө Маркс менен Энгельстин чыгармаларында далай жолу айтылган. Бул байланышты ар бир жумушчунун тажрыйбасы эң эле ачык жана ишендирерлик түрдө көрсөтүп отурат. Жумушчу табы бул байланышты билүүнү өз башынан өткөрүп үйрөнөт,— ошондуктан бул байланыштын болбой койбой тургандыгы жөнүндөгү илимди, майда буржуазиялык демократтар же наадандык менен жана жеңил кыялдык менен моюндарына албаган, же мындан да ого бетер жеңил кыялдык менен «жалпысынан» моюндарына алып, мындан тиешелүү практикалык корутунду чыгарууну «унутуп» коюшкан илимди жумушчу табы оп-оңой илип алат жана бекем өздөштүрөт.

Чиновниктер жана ар дайым болуп туруучу армия, бул — буржуазиялык коомдун денесине бүткөн «паразит», бул паразиттин өзү коомдун ичиндеги каршылыктардан, ал коомду мүлжүп жеп бараткан каршылыктардан туулган, бирок мунун дал өзү өмүр сүрүүнүн дем ала турган жылчыгын «бүтөй турган» паразит. Ушул



кездеги официалдык социал-демократиянын ичинде үстөмдүк кылып жүргөн каутскийчил оппортунизм мамлекетти *паразит организм* деп, атайы анархизмге гана тийиштүү көз караш деп эсептейт. Марксизмди минтип бурмалагандык, албетте, «ата мекенди коргоо» деген түшүнүктү колдонуу жолу менен империалисттик согушту актоого жана боёмолоого чейин жеткизип, социализмди кулак укпаган даражада маскаралыкка түшүргөн мещандарга өзгөчө пайдалуу, бирок кандай гана болбосун — бул сөзсүз эле бурмалагандык.

Бул чиновниктик жана согуш аппараты феодализм кулаган убактан бери Европанын башынан өткөн сансыз көп буржуазиялык революциялардын баарынан өтүп, өнүгүп, өркүндөп, чыңдалып келе жатат. Атап айтканда, дал майда буржуазия бир кыйла даражада ошол аппарат аркылуу ири буржуазия тарабына тартылат жана багындырылат, ал аппарат дыйкандардын, майда ремесленниктердин, соодагерлердин жана башкалардын жогорку катмарларына, салыштыра келгенде, оңтойлуу, жанга тынч жана урматтуу орундарды берет, бул шарт ушул орундарга ээ болгондору эл *үстүнө* коёт. 1917-жылдын 27-февралынан кийинки жарым жылдын ичинде Россияда болгон ишти[29] алып карагылачы: мурда көбүнчө урмат менен черносотенчилерге берилип келген чиновник орундары кадеттердин, меньшевиктердин жана эсерлердин олжосуна айланды. Эч кандай олуттуу реформа жасоо, чындыгында, алардын оюна да келген жок, андайлардын бардыгын «Учредительное Собраниеге чейин» созууга тырышып келишти — ал эми Учредительное Собраниенин өзүн болсо, эптеп-септеп согуштун аягына чейин созууга тырышып келишти! Олжону бөлүшүү, министрлердин, алардын орунбасарларынын, генерал-губернаторлордун жана башкалардын, дагы башкалардын орундарын бөлүшүү иши созулган да жок жана эч кандай Учредительное Собраниени күткөн да жок! Өкмөттүн составы жөнүндө болгон түрдүү комбинациялардын баары да, чындыгын айтканда, жаңгы «олжолорду» бөлүшүүнүн жана кайта бөлүшүүнүн көрүнүшү болучу, жогоруда да, төмөндө да, бүткүл өлкөдө, бардык борбордук жана жергиликтүү башкаруу орундарында болгон кайта бөлүшүүнүн көрүнүшү болучу. Жыйынтыкта, 1917-жылдын 27-февралынан тартып 27-августка чейинки жарым жылдык объективдүү жыйынтыкта күмөн жок: реформалар кийинкиге калтырылды, чиновниктердин орундары бөлүнүп калды, бир

канча кайта бөлүүлөр жүргүзүлүп, мурунку бөлүшүүнүн «каталары» түзөтүлдү.

Ар түрдүү буржуазиялык жана майда-буржуазиялык партиялардын арасында (эгерде орус мисалын ала турган болсок,— кадеттердин,[30] эсерлердин жана меньшевиктердин арасында) чиновниктик аппараттын «кайта-бөлүнүшү» канчалык көп болгон сайын, эзилген таптан бөлүнүшү» канчалык көп болгон сайын, эзилген таптарга жана алардын башында турган пролетариатка өздөрүнүн *бүткүл* буржуазиялык коомго эч убакта келишпей турган душмандыгы да ошончолук ачык-айкын боло баштайт. Буржуазиялык партиялардын бардыгы үчүн, алар түгүл, алардын ичинде эң демократиялык жана «революциячыл-демократиялык» партиялар үчүн да революциячыл пролетариатка каршы репрессияны күчөтүүнүн, репрессиялардын аппаратын чыңдоонун, башкача айтканда, ошол эле мамлекеттик машинаны чыңдоонун зарылдыгы ушундан келип чыгат. Окуялардын ушундай жүрүшү мамлекеттик бийликке каршы *«кыйратуучу күчтөрдүн бардыгын чогултууга»*, мамлекеттик машинаны жакшыртууну эмес, кайта аны *талкалоону, жок кылууну* өзүнүн милдети кылып коюуга революцияны мажбур кылат.

Логикалык пикир эмес, окуялардын чыныгы өнүгүшү, 1848—1851-жылдардын жандуу тажрыйбасы милдетти ушундай кылып коюуга алып келди. Тарыхый тажрыйбанын факт жүзүндөгү базасын Маркстин канчалык даражада катуу кармагандыгы төмөндөгүдөн көрүнүп турат: жок кылынууга тийиш болгон мамлекеттик машинаны *эмне менен* алмаштыруу керек деген маселени Маркс 1852-жылы конкреттүү түрдө али алдыга койгон эмес. Ал кезде мындай маселени коюу үчүн тажрыйбалар материалды али берген эмес болучу, тарых бул маселени кийинчерээк, 1871-жылы күн тартибине койду. 1852-жылы табийгы-тырыхый байкоонун тактыгы менен: пролетардык революция мамлекеттик бийликке каршы кыйратуучу күчтөрдүн бардыгын чогултуу» милдетине, мамлекеттик машинаны «сындыруу» милдетине *жакындап калды*, деп гана белгилөөгө мүмкүн болучу.

Бул жерде Маркстин тажрыйбасын, байкоолорун жана тыянактарын жыйынтыктоо аларды Франциянын үч жылдагы, 1848—1851-жылдардагы тарыхына караганда кеңирээк чекте алып колдонуу туура болобу? деген суроо туулушу мүмкүн. Бул суроону караштыруу үчүн адегенде Энгельстин бир эскертүүсүн эске түшүрөлүк, андан кийин факт жүзүндөгү маалыматтарга өтөлүк.

«18-Брюмердин» үчүнчү басылышына жазган сөз башында Энгельс мындай деп жазган:

> ...«Франция — таптардын тарыхый күрөшү ар бир жолу, башка өлкөлөргө караганда, көбүрөөк чечкиндүү чегине чейин жеткен өлкө. Алмашылып туруучу саясий формалар Францияда эң кескин түрдө иштелип чыгып турган, ал формалардын ичинде ушул тап күрөшү аракет кылган, ал күрөштүн натыйжалары өзүнүн күрөшүнүн ушул формаларда таап турган. Орто кылымдарда феодализмдин уюткулуу жери болгон, Ренессанстын убактысынан бери бир түрдүү сословиелик монархиянын үлгүлүү өлкөсү болгон Франция улуу революциянын тушунда феодализмдин таш-талканын чыгарды да, буржуазиянын анык үстөмдүгүн классикалык түрдөгү айкындык менен орнотту, Европанын өзгө өлкөлөрүнүн эч кайсынысы мындайча кылып орното алган эмес. Жана үстөмдүк кылып отурган буржуазияга каршы баш көтөрүп келе жаткан пролетариаттын күрөшү да бул жерде мына ушундай өзгөчө курч формада көрүнүп келе жатат, мындай форма башка өлкөлөрдүн эч бирине белгилүү эмес» (1907-жылдагы басылышынын 4-бети).[31]

Акыркы айтылган эскертме эми эскирип калды, себеби, 1871-жылдан бери француз пролетариатынын революциялык күрөшү азыраак токтоп калды, анткени менен бул убактылуу токтолуш канчалык узак болсо да, келечектеги пролетардык революцияда таптардын күрөшүн чечкиндүү чегине жеткирүү жагынан Франциянын классикалык өлкө болуп чыгуу мүмкүндүгүн эч бир жойбойт.

Бирок алдыңкы катардагы өлкөлөрдүн XIX кылымдын аягындагы жана XX кылымдын башындагы тарыхына жалпы көз чаптырып карайлык. Биз, бир жагынан, мейли республикалык өлкөлөрдө болсун (Франция, Америка, Швейцария), мейли монархиялык өлкөлөрдө болсун (Англия, белгилүү даражада Германия, Италия, скандинавиялык өлкөлөр жана дагы башкалар), «парламентарлык бийликтин» иштелип чыгышынын процесси, экинчи жагынан, буржуазиялык түзүлүштүн негизин өзгөртпөй туруп, чиновниктик орундардын «олжолорун» бөлүшкөн жана кайта дагы бөлүшкөн ар түрдүү буржуазиялык жа-

на майда-буржуазиялык партиялардын бийлик үчүн жүргүзгөн күрөштөрүнүн процесси,— акыр аягында, «аткаруучу бийликти», анын чиновниктик жана согуштук аппаратын өркүндөтүү жана чыңдоо процесси жай баракатыраак, ар түрдүү, бир канча кеңири аренада болгондугун көрөбүз.

Бул — жалпысынан капиталисттик өлкөлөрдүн бүткүл жаңы эволюциясынын жалпы белгиси экендигинде эч кандай шек жок. Бүткүл капиталисттик дүйнөгө таандык болгон өнүгүштүн процесстерин Франция үч жылдын, 1848—1851-жылдардын ичинде тез, кескин түрдө, концентрацияланган формада көрсөттү.

Асыресе империализм, банк капиталынын доору, гиганттык капиталисттик монополиялардын доору, монополисттик капитализмдин мамлекеттик-монополисттик капитализмге өсүп чыгуу доору «мамлекеттик машинанын» адаттан тышкары күчөтүлгөндүгүн, монархиялык өлкөлөрдө да, барып турган эркин, республикалык өлкөлөрдө да пролетариатка каршы репрессиялардын күчөтүлүшү менен байланыштуу мамлекеттик машинанын чиновниктик жана согуштук аппаратынын кулак укпаган даражда өскөндүгүн көрсөтүп отурат.

Азыр бүткүл дүйнөлүк тарых шексиз түрдө, 1852-жылдагыга караганда өлчөөсүз эң кеңири масштабда мамлекеттик машинаны «кыйратуу үчүн» пролетардык революциянын «бардык күчүн чогултууга» алып келе жатат.

Ал мамлекеттик машинаны пролетариат эмне менен алмаштырмакчы, бул тууралу Париж Коммунасы сонун сабак болорлук материал берди.

### 3. 1852-жылы Маркстин маселени коюшу*

1907-жылы Меринг «Neue Zeit[32] деген журналга (XXV, 2, 164), Маркстин Вейдемейерге 1852-жылы 5-мартта жазган катынан бир үзүндүнү жрыялап чыгарды. Ал катта мына мындай бир сонун пикир бар:

> «Ал эми мен тууралу сөз боло турган болсо, азыркы замандагы коомдо таптардын жашап турушун ачуу да, алардын өз ара күрөштөрүн ачуу да менин гана сиңирген эмгегим эмес. Буржуазиялык тарыхчылар таптардын бул күрөшүнүн тарыхый өнүгүшүн мага чейин алда качан мурун эле жазып келишкен, ал эми буржуазиялык экономисттер болсо — таптардын экономикалык анатомиясын жазып келишкен. Менин кылган жаңылыгым — төмөндөгүлөрдү далилдегендигим болду: 1) таптардын жашап турушу өндүрүштүн өнүгүшүнүн белгилүү бир тарыхый фазалары менен гана байланыштуу (historishe Entwicklungsphasen der Produktion), 2) тап күрөшү зарыл түрдө пролетариат диктатурасына алып барат, 3) бул диктатуранын өзү ар кандай таптарды жок кылууга жана тапсыз коомго өтүү гана болот»...[33]

* Экинчи басылышына кошумчаланган



Маркс бул сөздөрдө, биринчиден, буржуазиянын алдыңкы катардагы жана өтө терең ой ээлеринин илимдеринен өзүнүн илиминин башкы жана негизги айырмасын, экинчиден, мамлекет жөнүндөгү өзүнүн илиминин маанисин таң каларлык түрдө ап-ачык көрсөтө алган.

Маркстин илиминдеги эң башкы маселе — тап күрөшү жөнүндөгү маселе. Ушундай деп көп айтышат жана көп жазышат. Бирок бул туура эмес. Ушул каталардан барып марксизмди оппортунисттерче бурмалагандык, аны буржуазия колдонууга ылайыктап жасалмалагандык, келип чыгат. Анткени тап күрөшү жөнүндөгү илимди Маркс *эмес,* Марксchallenge *чейин* буржуазия түзгөн болучу жана бул илим, жалпысынан айтканда, буржуазия үчүн *жарай турган* да илим. Таптардын күрөшүн *гана* мойнуна алган адам ал али марксист эмес, андай адам буржуазиялык ойдун жана буржуазиялык саясаттын чектеринен алиге чыга элек адам болууга мүмкүн. Марксизмди таптардын күрөшү жөнүндөгү илим менен чектөө — марксизмдин маанисин кемиткендик болот, аны бурмалагандык болот, аны буржуазия үчүн эмне ылайыктуу болсо, ошого алып барып такагандык болот. Тап күрөшүн таанууну *пролетариат диктатурасы* таанууга чейин жайылткан адам гана марксист болуп саналат. Кадимки майда буржуадан (ал турмак ири буржуадан да) марксисттин эң терең айырмасы мына ушунда. Марксизмди *чыныгы* түшүнгөндүктү жана тааныгандыкты мына ушул сыноодо сынап өтүү керек. Европанын тарыхы жумушчу табын ушул маселеге *практика жүзүндө* алып келип такаган кезде, бардык оппортунисттер менен реформисттер гана эмес, бардык «каутскийчилер» да (реформизм менен марксизмдин ортосунда олку-солку болуп жүргөн адамдар) пролетариаттын диктатурасын *гана тур-*

*ган* байкуш филистерлер болуп, майда-буржуазиялык демократтар болуп чыккандыгы таң каларлык иш эмес. 1918-жылы августта, башкача айтканда, ушул китепченин биринчи басылып чыкканынан көп кийин, Каутскийдин «Пролетариат диктатурасы» деген китепчеси басылып чыкты; Каутскийдин бул китепчеси — марксизмди мещандык менен бурмалагандыктын жана марксизмди *сөз жүзүндө* эки жүздүүлүк менен моюнга алып *иш жүзүнө* келгенде карасанатайлык кылып марксизмден айныгандыктын үлгүсү болучу («Пролетардык революция жана ренегат Каутский» деген менин китепчемди караңыз, ал Петроградда жана Москвада 1918-жылы басылып чыккан*).

Азыркы кездеги оппортунизм, анын эң башкы өкүлү — мурунку марксист К. Каутский, Маркстин жогоруда мисалга келтирилген мүнөздөмөсүндөгү айтылган *буржуазиялык* позицияга бүт бойдон туура келет, анткени, бул оппортунизм тап күрөшүн моюнга алуу жагын буржуазиялык мамилелер жагы менен чектейт. (Ал эми анын ичинде, анын чектеринде тап күрөшүн «принциптик» жактан моюнга алуудан билимдүү либералдык эч бирөө да баш тартпайт!) Оппортунизм тап күрөшүн моюнга алууну анын дал эң башкы керектүү жерине чейин, капитализмден коммунизмге *өтүү* мезгилине чейин, буржуазияны *кулатуу* жана аны толук *жок кылуу* мезгилине чейин *жеткирбейт*. Чындыгына келгенде, бул мезгил сөзсүз эле мурда болуп көрбөгөн айыгышкан тап күрөшүнүн мезгили болуп, анын мурда болуп көрбөгөн курч формасы болуп саналат, демек, бул мезгилдин мамлекети да сөзсүз *жаңы* демократиялык (пролетарлар үчүн жана жалпысынан кедейлер үчүн) мамлекет жана *жаңы* диктаторлук (буржуазияга каршы) мамлекет болууга тийиш.

Андан кийин. *Бир* таптын диктатурасы жалпысынан ар кандай таптык коом үчүн гана эмес, буржуазияны кулаткан *пролетариат* үчүн гана эмес, капитализмди «тапсыз коомдон», коммунизмден ажыратып турган бүткүл бир *тарыхый мезгил* үчүн да зарыл экендигин түшүнгөн адам гана Маркстин мамлекет жөнүндөгү илиминин маанисин өздөштүргөн адам болот. Буржуазиялык мамлекеттердин формалары эң эле ар түрдүү, бирок алардын мазмуну бир: бул мамлекеттердин бардыгы да, кандай гана болбосун, эң акыркы эсепте милдеттүү түрдө *буржуазиянын диктатурасы* болуп саналат. Капитализмден коммунизмге өтүү, албетте, эң эле көп жана ар түрдүү саясий формаларды бербей коё албайт, бирок мында мазмуну сөзсүз бирөө: *пролетариат диктатурасы болот*[34].

* Караңыз: Чыгармалар, кыргызча биринчи басылышы, 28-т., 247—359-беттер. *Ред.*



III ГЛАВА

# МАМЛЕКЕТ ЖАНА РЕВОЛЮЦИЯ. 1871-ЖЫЛДАГЫ ПАРИЖ КОММУНАСЫНЫН ТАЖРЫЙБАСЫ. МАРКСТИН ТАЛДООСУ

## 1. Коммунарлардын аракеттеринин баатырлыгы эмнеде?

Өкмөттү кулатууга аракет кылуу үмүтсүздүк салдарынан чыккан жарабаган иш болор эле, деп далилдеп, Коммунадан бир нече ай мурун, 1870-жылы күзүндө, Маркс Париж жумушчуларын алдын ала эскерткени белгилүү[35]. Бирок 1871-жылы мартта жумушчуларга чечкиндүү урушту *таңып*, жумушчулар аны кабыл алганда, көтөрүлүш факт болуп калганда, Маркс пролетариат революциясын, алдыдан көрүнгөн белгилери жаман болууна карабастан, абдан кубангандык менен куттуктаган. 1905-жылы ноябрда жумушчулардын жана дыйкандардын күрөшүн кубаттоо духунда жазып, 1905-жылы декабрдан кийин: «куралды колго алуунун кереги жок эле»[36], деп либералдарча кыйкырык салган, марксизмден тайып кеткен даңкы чуулуу орус ренегаты — Плеханов кыймылдын «мезгилсиздигин» айтып, аны айыптап педанттык кылган болсо, Маркс анткен эмес.

Бирок да, Марс өзү айтандай, ал «асманды штурм кылган» коммунарлардын эрдигине шаттануу менен гана чектелген жок[37]. Массалык революциячыл кыймыл көздөгөн максатына жете албаган менен да, Маркс аны эң зор мааниси бар тарыхый тажрыйба деп таныган, бүткүл дүйнөлүк пролетардык революциянын илгери баскан белгилүү кадамы, жүздөгөн программалар менен пикирлерге караганда алда канча маанилүү, практикалык кадам, деп таныган. Ушул тажрыйбаны талдоо, ушундан тактиканын сабактарын чыгаруу, ушунун негизинде өзүнүн теориясын кайта карап чыгуу — Маркс өзүнүн милдетин мына ушундай кылып койгон.

«Коммунисттик Манифестке» киргизүүнү Маркс зарыл деп эсептеген бирден-бир «түзөтүү», ал тарабынан париж коммунарларынын революциялык тажрыйбасы негизинде киргизилген эле.

«Коммунисттик Манифесттин» немецче жаңы басылышына эки автордун да колу коюлуп жазылган эң кийинки башкы сөз 1872-жылы 24-июнда жазылды, деп белгиленген. Ошол башкы сөздө авторлордун экөө да, Карл Маркс менен Фридрих Энгельс, «Коммунисттик Манифесттин» программасынын «кайсы бир жерлери азыр эскирип калды», деп келип:

> ...«Даяр турган мамлекеттик машинага жумушчу табы тимден-тим эле ээ боло калып, аны өз максаттары үчүн жүргүзүп жибере албай тургандыгын» «Коммуна өзгөчө далилдеди»[38]... дешкен.

Бул цитатанын биринчи тырмакчага алынган сөздөрүн анын авторлору Маркстин: «Франциядагы граждандык согуш»[39] деген чыгармасынан алышкан.

Мына ошентип, Маркс менен Энгельс Париж Коммунасынын негизги жана башкы бир сабагын гиганттык мааниси бар сабак деп эсептешип, аны алар эң керектүү түзөтүү катарында «Коммунисттик Манифестке» киргизишкен.

Оппортунисттер тарабынан дал ушул эң керектүү түзөтүүнүн бурмалангандыгы эң мүнөздүү иш жана «Коммунисттик Манифестти» окуган кишилердин, эгер жүздөн токсон тогузуна болбосо да, кеминде ондон тогузуна ал түзөтүүнүн мааниси белгилүү эмес чыгар деймин. Бул бурмалоолор тууралу кийин, бурмалоолорго атайы арналган главада толук айтабыз. Азыркысын мына муну белгилеп өтүүнүн өзү да жетишет: эл оозунда таралып жүргөн, одоно «түшүнүк» боюнча алганда, жогору жакта мисалга келтирилген атактуу сөзүндө Маркс бийликти тартып алууга жана ошол сыяктууларга карама-каршы жайбаракат өнүгүү идеясын белгилеген имиш.

Чындыгына келгенде иштин мааниси мунун *д а л  т е с к е р и с и н ч е* болуп олтурат. Маркстин ою боюнча жумушчу табы «даяр турган мамлекеттик машинаны» тимден-тим эле тартып алуу менен чектелбестен, аны *т а л к а л а п  с ы н д ы р ы ш ы* керек.

1871-жылы 12-апрелде, башкача айтканда, дал Коммунанын тушунда, Маркс Кугельманга мындай деп жазган:

> ...«Эгерде сен менин «18-Брюмеримдин» акыркы главасын карап көрсөң: француз революциясынын эмки кылар аракети — ушул күнгө чейин болуп келген сыяктуу, бюрократтык-согуштук машинаны бир колдон экинчи колго өткөрүп бере салбастан, аны *с ы н д ы р у у* керек, деп жарыялаганымды көрөсүң» (курсив Маркстин өзүнүкү; оригиналында zerbrechen делинген) «жана континенттеги ар кандай чыныгы эл революциясынын эң оболку шарты дал ушундай. Биздин париждик баатыр жолдошторубуздун аракеттеринин өзү да дал ушу» («Neue Zeit» 709-бет, XX, I, 1901—1902-жыл)[40]. (Маркстин Кугельманга жазган каттары орусча эң кеминде эки жолу басылып чыкты, алардын бири менин редакциям менен жана менин башкы сөзүм менен чыкты.*)



Бул сөздөрдө: «бюрократтык-согуштук мамлекеттик машинаны сындыруу» деген сөздөрдө революцияда пролетариаттын мамлекет жөнүндөгү милдеттери кандай болуу керек деген маселе боюнча марксизмдин кыскача айтылган башкы сабагы көрсөтүлүп отурат. Дал ушул сабак азыр үстөмдүк кылып турган каутскийчилердин марксизм жөнүндөгү «талкуусунда» таптакыр унутулуп калуу менен гана чектелбестен, тикеден-тике бурмаланып отурат!

Ал эми Маркстин «18-Брюмери» тууралу сөз боло турган болсо, анын тийиштүү жерин жогоруда толук көрсөтүп өткөнбүз.

Маркстин жогоруда мисалга келтирилген пикирлеринин эки жерин өзгөчө эскертип өтүү эң кызык. Биринчиден, Маркс өзүнүн корутундусун континент менен чектеп отурат. 1871-жылы. Англия нагыз капиталисттик өлкөнүн, бирок согушчандарсыз жана бир кыйла даражада бюрократиясыз өлкөнүн үлгүсү болуп турган кезде, бул түшүнүктүү эле. Ошондуктан Маркс Англиянын корутудусуна киргизген эмес, ал кезде Англияда революция, ал турмак эл революциясы да, «даяр турган мамлекеттик машинаны» кыйратуунун эң оболку шарты *жок* боло тургандай болуп элестенген жана анын болуп калышы да мүмкүн эле.

Азыр, 1817-жылы, империалисттик биринчи улуу согуштун доорунда, Маркстин ал чектөөсү түшүп калат. Согушчандар жана бюрократизм болбогондук маанисинде англо-саксон «эркиндигинин» бүткүл дүйнөдөгү эң ири жана эң акыркы өкүлдөрү болуп саналган Англия да, Америка да бардыгын өзүнө моюн сундура турган, бардыгын эзип-баса турган бюрократтык согуштук мекеме-

* К а р а ң ы з: Чыгармалар, кыргызча биринчи басылышы, 12-т., 96—105-беттер. *Ред.*

лердин жалпы европалык булганч, кандуу сазына кулап түштү. Азыр Англияда да, Америкада да «ар кандай чыныгы эл революциясынын эң оболку шарты» — «даяр турган» (анда 1914—1917-жылдарда «европалык», жалпы империалисттик өркүндөлүүгө жеткириле даярдалган) «мамлекеттик машинаны» *сындыруу, кыйратуу* болуп саналат.

Экинчиден, бюрократтык-согуштук мамлекеттик машинаны кыйратуу «ар кандай чыныгы *эл* революциясынын эң оболку шарты» болуп саналат, деген Маркстин абдан терең көрсөтмөсү айрыкча көңүл коюла турган нерсе. Бул «эл» революциясы деген түшүнүктүн Маркстин оозунан чыгышы таң каларлык болуп көрүнөр жана Струвенин жолун жолдогон, өздөрүн марксисттер деп эсептегиси келген орус плехановчулары да, меньшевиктер да, балким, Маркстин ушул сөзүн «жаңылыштыктан» оозудон чыгып кеткен сөз, деп жарыялоолору да мүмкүн эле. Алар марксизмди ошончолук бир бечара-либералдык бурмалоого алып барышты: алар үчүн буржуазиялык революция менен пролетардык революцияны карама-каршы коюудан башка эч нерсе калбады жана бул карама-каршы коюунун өзүн да алар таптакыр жансыз түшүнөт.

Эгерде мисал үчүн XX кылымдагы революцияларды ала турган болсок, анда Португалия революциясын да, Турция революциясын да, албетте, буржуазиялык революция деп таанууга туура келет. Бирок булардын эч кайсынысы да «эл» революциясы болуп саналбайт, анткени, эл массасы, анын эбегейсиз көпчүлүгү бул эки революциянын эч кайсынысында да активдүү түрдө, өз алдынча, өзүнүн экономикалык жана саясий талаптары менен көзгө көрүнөрлүк болуп чыгышкан эмес. Анын тескерисинче, 1905—1907-жылдардагы буржуазиялык орус революциясы, Португалия жана Турция революцияларындай кезек-кезек «сонун» ийгиликтерге ээ болбосо да, ал шексиз, «чыныгы эл» революциясы болгон, анткени, эл массасы, анын көпчүлүгү, эзүүнүн жана эксплуатациянын тепсендисинде болуп келген коомдун эң «төмөнкү катмарлары» өз алдынча баш көтөрүшкөн, революциянын бүткүл жүрүшүнө *өздөрүнүн* талаптарынын, кыйратылган эски коомдун ордуна өздөрүнчө жаңы коом курабыз деген өз аракеттеринин изин калтырышкан.

Европада 1871-жылы континенттеги бир өлкөдө да пролетариат элдин көпчүлүгү болгон эмес. Кыймылга



чыныгы көпчүлүктү тарта турган «эл» революциясы пролетариатты да, дыйкандарды да кучагына алганда гана, дал ушундай «эл» революциясы боло алмак эле. Ал кезде «эл» да ошол эки таптан түзүлүп турган эле. Бул эки тапты бириктирип турган нерсе — аларды эзип, басып жана эксплуатациялап турган «бюрократтык-согуштук мамлекеттик машина» эле. Бул машинаны *талкалоо*, аны *сындыруу* — «элдин», анын көпчүлүгүнүн, жумушчулардын жана дыйкандардын көпчүлүгүнүн чыныгы таламы мына ушул, эң кедей дыйкандардын пролетарлар менен эркин союзунун «эң оболку шарты» мына ушул, ал эми андай союз болмоюнча демократия бекем болбойт жана социалисттик кайра түзүү мүмкүн эмес.

Бир катар ички жана тышкы себептердин мүнөздөрү аркасында максатына жете албай калган Париж Коммунасы ушундай союзга жетүү үчүн өзүнө жол салгандыгы белгилүү.

Демек, Маркс «чыныгы эл революциясы» тууралу сөз кылганда, майда буржуазиянын өзгөчөлүктөрүн эсинен эч канча чыгарбай туруп (алар тууралу Маркс абдан көп айткан), 1871-жылы Европанын континенталдык мамлекеттеринин көпчүлүгүндөгү таптардын аны өз ара катнашын өтө катуу эске алып келген. Экинчи жагынан, Маркс мамлекеттик машинаны «талкалоо» — жумушчулардын да, дыйкандардын да таламдары экендигин көрсөткөн, мамлекеттик машинанын «талкаланышы» жумушчулар менен дыйкандарды бириктире тургандыгын, алардын алдына жалпы милдет — «паразитти» жок кылуу, аны кандайдыр бир жаңы нерсе менен алмаштыруу милдетин коё тургандыгын көрсөткөн.

Атап айтканда эмне менен алмаштыруу керек?

## 2. Талкаланган мамлекеттик машинаны эмне менен алмаштыруу керек?

Бул суроого Маркс 1847-жылы «Коммунисттик Манифестте» өтө абстракттуу түрдө гана жооп берген, туурасын айтканда, милдеттерди гана көрсөтүп, алардын чечилишинин жолун көрсөтпөй турган гана жооп берген. «Пролетариатты үстөмдүк кылуучу тап кылып уюмдаштыруу менен», «демократияга ээ болуу» менен алмаштыруу керек — «Коммунисттик Манифесттин» берген жообу мына ушундай болучу[41].

Маркс утопияга берилбестен эле, пролетариаттын үстөмдүк кылуучу тап болуп уюмдаштырылышынын конк-

реттүү формалары кандай болуп чыгат, бул уюмдун өзү өтө толук жана ырааттуу түрдө «демократияга ээ болуу» менен кантип сыйыша алат, деген маселенин жообун массалык кыймылдын *тажрыйбасынан* күткөн.

Коммунанын тажрыйбасына, ал канчалык аз болгону менен да, «Франциядагы граждандык согуш» деген чыгармасында Маркс абдан кунт коюп талдоо берген. Ошол чыгарманын эң маанилүү жерлерин мисалга келтирип өтөлүк:

> Орто кылымдардан чыккан «борборлоштурулган мамлекеттик бийлик өзүнүн жүрбөгөн жери калбаган органдары менен: ар дайым болуп туруучу армиясы, полициясы, бюрократиясы, духовенствосу, соттук сословиеси менен бирге» XIX кылымда өнүгүп чоң өрүш алды. Капитал менен эмгектин ортосундагы таптык антагонизмдин өнүгүшү аркасында «мамлекеттик бийлик эмгекти эзүү үчүн улам барган сайын коомдук бийликтин мүнөзүнө, таптык үстөмдүктүн машинасынын мүнөзүнө ээ боло баштады. Тап күрөшүнүн илгери баскан белгилүү кадамы болгон ар бир революциядан кийин мамлекеттик бийликтин нагыз эзүүчүлүк мүнөзү мурдагысынан ачык-айкын көрүнөөгө чыга баштайт». 1848—1849-жылдардагы революциядан кийин мамлекеттик бийлик «капиталдын эмгекке каршы согушуна жумшала турган улуттук курал» болуп калды. Экинчи империя муну бекитет.
>
> «Коммуна империянын түздөн-түз карама-каршылыгы болду». «Коммуна» — «таптык үстөмдүктүн монархиялык формасын гана эмес, таптык үстөмдүктүн өзүн да жок кылууга тийиш болгон республиканын» «белгилүү формасы болду...»

Пролетардык, социалисттик республиканын бул «белгилүү» формасы, атап айтканда, кандай болду эле? Анын түзө баштаган малекети кандай болду эле?

> ...«Коммунанын биринчи декрети — ар дайым болуп туруучу аскерди жок кылуу жана аны куралданган эл менен алмаштыруу болгон»...

Социалисттик партия деп аталгысы келген партиялардын баарынын да программасында азыр ушул талап турат. Бирок алардын программаларынын эмнеге арзый тургандыгы баарынан да биздин эсерлер менен меньшевиктердин кылыктарынан ап-ачык көрүнүп олтурат; алар



дал 27-февралдагы революциядан кийин жаңагы талапты турмушка ашыруудан иш жүзүнө келгенде баш тартып кетишти!

> ...«Коммуна Париждин ар түрдүү округдарында жалпы шайлоо укугу боюнча шайланган шаардык өкүлдөрдөн түзүлдү. Алар жоопту болушту жана каалаган убакта алмаштырылып турула турган болду. Алардын көпчүлүгү, албетте, жумушчулардан же жумушчу табынын өкүлү деп таанылган адамдардан болушту»...
>
> ...«Ушул убакытка чейин мамлекеттик өкмөттүн куралы болуп калган полиция өзүнүн бардык саясий функцияларынан дароо эле ажыратылып Коммунанын каалаган убакытта алмаштырылып тура турган жоопту органына айландырылды... Башкаруу ишинин мындан башка тармактарынын бардыгындагы чиновниктер да ушундай кылынды... Коммунанын мүчөлөрүнөн баштап, жогоркуларынан төмөнкүлөрүнө чейин, коомдук кызмат *жумушчунун кызмат акысындай акыга* аткарылып турууга тийиш болду. Привилегиянын кандайы болсо да жана өкүл болгондугу үчүн мамлекеттик жогорку чиндерге акча берүүлөр ошол чиндердин өздөрү менен бирге жок болду... Эски өкмөттүн материалдык бийлигинин куралы болгон бул ар дайым болуп туруучу аскерди жана полицияны жок кылар менен Коммуна духтук эзүүчүлүктүн куралын, попторлун күчүн талкалоого ошол замат киришти... Соттук чиндер өздөрүнүн көз каранды эместей болуп көрүнгөн абалынан айрылды... алар мындан ары ачык шайланууга, жоопту болууга жана каалаган убакытта алмаштырылып турууга тийиш болду»[42]...

Мына ошентип, талкаланган мамлекеттик машинаны Коммуна толугураак демократия менен «гана» алмаштырган сыяктуу болду: ар дайым болуп туруучу армиянын жок кылынышы, бардык кызмат адамдарынын толук шайланмалыгы жана алмаштырылмалыгы. Бирок чындыгына келгенде ушул «гана» деп отурганыбыздын өзү бир мекемелерди принциптик башка бир түрдөгү мекемелер менен толук алмаштыргандыкка жатат. Бул жерде дал «сандын сапатка айланышынын» бир учуру байкалып отурат: демократияны жалпысынан кандай даражада ойго келтирүү мүмкүн боло турган болсо, ошол даражада толук жана ыраатуулук менен жүргү-

зүлгөн демократия буржуазиялык демократиядан пролетардык демократияга айланып отурат, мамлекеттен (=белгилүү бир тапты басуу үчүн жумшала турган өзгөчө күч) башка бир нерсеге, өзү дал мурунку маанисиндеги мамлекет сыяктуу эмес бир нерсеге айланып отурат.

Буржуазияны жана анын каршылыгын басуу али да болсо керектүү нерсе. Коммуна үчүн бул өтө зарыл эле, жана анын жеңилишинин бир себеби да ушуну анчалык чечкиндүү түрдө иштебегендигинен болду. Бирок бул жерде басуучу орган болуп калктын көпчүлүгү саналат, ал эми кулдуктун тушунда да, крепостнойлуктун тушунда да жана жалданма кулдуктун тушунда да азчылык ар дайым басуучу орган болуп келген. Ал эми элдин көпчүлүгү өздөрүнүн эзүүчүлөрүн *өздөрү* баса турган болсо, басуу үчүн жумшала турган «өзгөчө күчтүн» *кереги да жок!* Ушул мааниде алып караганда мамлекет *бара-бара жок боло баштайт.* Привилегиялуу азчылыктын өзгөчө мекемелеринин (привилегиялуу чиновниктер, ар дайым болуп туруучу армиянын начальниктери) ордуна көпчүлүктүн өзү эле бул ишти тикеден-тике орундай алат, ал эми мамлекеттик бийликтин функцияларынын орундатылышынын өзү канчалык көбүрөөк бүткүл элдик боло баштаса, ал бийликтин өзүнүн зарылдыгы да ошончолук азая берет.

Бул жөнүндө Коммунанын Маркс белгилеп айтып отурган чарасы өтө сонун чара: өкүл болгондугу үчүн акча берүүнүн кандайынын болсо да жок кылынышы, чиновниктердин акча жагынан болгон бардык привилегияларынын жоюлушу, мамлекеттеги кызмат адамдарынын *бардыгынын* эмгек акысын *«жумушчунун эмгек акысынын»* деңгээлине түшүрүү. Мында дал буржуазиялык демократиядан пролетардык демократияга, эзүүчүлүк демократиясынан эзилген таптардын демократиясына, белгилүү бир тапты басуу үчүн жумшалуучу *«өзгөчө күч»* болгон мамлекеттен элдин көпчүлүгүнүн, жумушчулар менен дыйкандардын *жалпы күчү* менен, эзүүчүлөрдү басууга бет алган *бурулуш* айрыкча ачык көрүнүп отурат. Дал ушул өзгөчө айкын пунктка — мамлекет жөнүндөгү маселеде, чынында, эң зор мааниси бар пунктка келгенде Маркстин сабактары таптакыр унутулуп кеткен! Популярдык комментарияларда — алар эң эле көп — бул тууралу эчтеме айтышпайт. Христиандар мамлекеттик дин абалын алгандан кийин, демократиячыл-революциялык духу бар баштапкы христиандыктын «тажрыйбасыздыгын» «унутуп коюшкан», дал ошол сыяктуу жаңагы пунктту да, заманы өтүп кеткен «тажрыйбасыздыктай» көрүп, оозго албай коюу «эреже болуп калган».

Жогорку орундардагы мамлекеттик чиновниктердин акыларын азайтуу — тажрыйбасыздык, примитивдик демократизмдин «жөнөкөй эле» талабы сыяктуу болуп көрүнөт. Эң жаңы оппортунизмдин «негиз салуучуларынын» бири, мурунку социал-демократ Эд. Бернштейн «примитивдик демократизмди арсыз буржуазиялык түрдө шылдыңдоону бир эмес, далай-далай айтып, күлкү кылып жүргөн. Бардык оппортунисттер сыяктуу, азыркы күндөгү каутскийчилер сыяктуу: Бернштейн да, биринчиден,— белгилүү бир даражада «примитивдик» демократизмге «кайра кайтпай» туруп капитализмден социализмге өтүү *мүмкүн эмес* экендигин (себеби, антмейинче мамлекеттик функцияларды элдин көпчүлүгү жана бүткүл эл түгөлү менен орундоого кантип өтүү керек?), экинчиден, капитализмдин жана капиталисттик маданияттын базасындагы «примитивдик демократизм» — байыркы же капитализмден мурунку убактардагы примитивдик демократизм эмес экендигин таптакыр түшүнгөн эмес. Капиталисттик маданият ири өндүрүштү, фабрикаларды, темир жолдорду, почтаны, телефондорду жана башкаларды *түздү,* ал эми *ушул базада* эски «мамлекеттик бийликтин» функцияларынын зор көпчүлүгү ушунчалык жөнөкөйлөнүп кетти, эми регистрациялоо, жазуу, текшерүү сыяктанган гана эң жөнөкөй операцияларга барып такалышы да мүмкүн, ошондуктан бул функциялар сабаттуу адамдардын баарынын да толук колунан келерлик болот, бул функцияларды кадимки «жумушчунун эмгек акысындай» эмгек акыга да орундоого болот, булардын привилегиялык, «начальниктик» шекилдүү нерселеринин ар кандайын жоюуга болот (ошондой кылуу керек да).

Кызмат адамдарынын кай-кайсынысынын болсо да бардыгынын толук түрдө шайланмалыгы, *каалаган убакытта* алмаштырылып тура тургандыгы, алардын эмгек акыларын кадимки «жумушчунун эмгек акысына» алып барып такоо — ушул жөнөкөй жана өзүнөн-өзү түшүнүктүү» демократиялык чаралар дыйкандардын көпчүлүгү менен жумушчулардын таламдарын толук бириктирип, ошону менен бирге капитализмден социализмге өткөрүүчү көпүрө болуп да кызмат кылат. Бул чаралар коомдун мамлекеттик жана нагыз саясий кайта курулушуна тиешелүү, бирок «экспроприаторлорду экспроприациялоону» ишке ашыруу менен же болбосо аны иш-

ке ашырууну даярдоо менен, башкача айтканда, өндүрүш каражаттарын капиталисттик жеке менчиктен коомдук менчикке өткөрүү менен байланыштырганда гана бул чаралар, албетте, өзүнүн толук мазмунуна жана маанисине ээ болот.

«Коммуна,— деп жазган Маркс,— расходдордун эң ири эки статьясын, армияны жана чиновниктерди жок кылды да, бардык буржуазиялык революциялардын арзан өкмөт болсун деген ураандарын чындыкка чыгарды»[43].

Майда буржуазиянын башка катмарларынын ичинен да, дыйкандардын ичинен да болор-болбос азчылык гана «жогору көтөрүлөт», буржуазиялык мааниде «адам катарына кошулат», башкача айтканда, же оокаттуу адамдарга, буржуага, же болбосо камсыз болгон жана привилегиялуу чиновниктерге айланат. Дыйкандар бар капиталисттик өлкөлөрдүн кай-кайсынысында болсо да (андай капиталисттик өлкөлөр эң эле көп) дыйкандардын зор көпчүлүгүн өкмөт эзип келген, ошондуктан алар андай өкмөттү кулатууга, «арзан» өкмөт орнотууга ынтызар. Муну пролетариат *гана* иш жүзүнө ашырат жана, пролетариат муну иш жүзүнө ашыргандан кийин, ошону менен бирге мамлекетти социалисттик кайта курууга карай кадам шилтейт.

### 3. Парламентаризмди жок кылуу

Маркс мындай деп жазган:

«Коммуна парламентарлык мекеме болбостон иш кыла турган, ошону менен бирге закондор чыгаруучу жана аларды аткарып туруучу корпорация болууга тийиш эле...

...Үстөмдүк кылуучу таптын кайсы мүчөсү парламентте элдин өкүлү болуп саналып, ошол элдин өзүн басуу (ver-und zertreten) керек экендиги жөнүндө маселени үч же алты жылдын ичинде бир мертебе чечүүнүн ордуна, мына ушунун ордуна, жалпы шайлоо укугу коммунага уюмдашкан эл үчүн кызмат кылууга тийиш эле; индивидуалдык шайлоо укугу башка эле бир жумуш берүүчүнүн кандайынын болсо да көздөгөн максаттарына кандай кызмат кыла турган болсо, жалпы шайлоо укугу да коммунага уюмдашкан элге анын өз ишканасы үчүн жумушчуларды, байкоочуларды, бухгалтерлерди издештирип таап алуу максатында дал ошондой кызмат кылууга тийиш эле»[44].



1871-жылы парламентаризмге берилген ушул сонун сын да социал-шовинизм менен оппортунизмдин үстөмдүк кылып отургандыгы аркасында, азыр марксизмдин «унутулуп калган сөздөрүнүн» бири болуп отурат. Кесиби боюнча министрлер жана парламентарий болгондор, пролетариаттын чыккынчылары жана ушул күндөгү «ишмерсымак» социалисттер парламентаризмди сыноону бүт бойдон анархисттердин энчисине басып беришти, жана ушул таңгаларлык-акылдуу негизге сүйөнүп, парламентаризмге берилген сындардын *ар кандайын да* «анархизм» деп жарыялашты!! Шейдемандар, Давиддер, Легиндер, Самбалар, Реноделдер, Гендерсондор, Вандервельддер, Staунингдер, Брантингдер, Биссолатилер жана алардын шериктештери сыяктуу «социалисттерди» көргөндө, «алдыңкы катардагы» парламенттик өлкөлөрдүн пролетариаты окшуганча жийиркенип, анархо-синдикализм менен оппортунизм уялаш бир тууугандар экендигине карабастан, анархо-синдикализмди улам барган сайын жактыра берсе, мунун таң каларлык эч нерсеси жок.

Бирок Маркс үчүн революциячыл диалектика эч качан модалуу шылдыр сөз болгон эмес, аны модалуу шылдыр сөзгө айландырып жүргөндөр — Плеханов, Каутский жана башкалар. Анархизм буржуазиялык парламентаризмдин эң болбогондо «кепесин» пайдалана билбегендиги үчүн, көбүнчө көрүнүп турган революциялык ситуация жок кезде аны пайдалана билбегендиги үчүн Маркс анархизм менен аёосуз түрдө ажыраша да билген, бирок ошону менен катар, ал парламентаризмди чыныгы революциячыл-пролетардык көз менен карап сынай да билген.

Үстөмдүк кылуучу таптын кайсы мүчөсү парламентте отуруп алып элди баса тургандыгы, жанча тургандыгы жөнүндөгү маселени бир нече жылда бир мертебе чечүү — жалаң эле парламентардык-конституциялык монархияларда эмес, барып турган демократиячыл республикалардын өзүндө да буржуазиялык парламентаризмдин чыныгы мааниси мына ушул.

Бирок, эгерде мамлекет жөнүндөгү маселени алдыга койсок, эгер мамлекеттин мекемелеринин бири болгон парламентаризмди пролетариаттын *ушул* маселе жөнүн-

дөгү милдеттеринин көз карашынан карай турган болсок, парламентаризмден кутулуунун аргасы кайда? кандай кылып парламентаризмсиз күн көрүү мүмкүн?

Дагы жана дагы кайталап айтууга туура келет: Коммунаны текшерип-үйрөнүүгө негизделген Маркстин сабактары ушунчалык унутулуп кеткен, ушул кездеги «социал-демократка» (социализмдин ушул кездеги чыккынчысына деп оку) парламентаризмди анархисттерче же реакционерлерче сыноодон башка сын эч түшүнүксүз.

Парламентаризмден кутулуунун аргасы, албетте, өкүлдүү мекемелерди жана шайланмалыкты жок кылууда эмес, ал өкүлдүү мекемелерди кур сөздүүлүктөн «иш кылуучу» мекемелерге айландырууда. «Коммуна парламенттик мекеме болбостон, иш кылуучу, ошону менен бирге закондорду чыгарып туруучу жана аларды аткарып туруучу мекеме болууга тийиш эле».

«Парламенттик эмес, иштей турган» мекеме деген сөз ушул кездеги парламентчилерге жана социал-демократиянын парламенттик «үй күчүктөрүнө» дал таамай айтылган сөз болучу! Парламенттик өлкөлөрдүн ар кандайын: Америкадан тартып Швейцарияга чейин, Франциядан тартып Англияга, Норвегияга чейин жана башкаларын алып карагылачы: чыныгы «мамлекеттик иштер далдада жашырын иштелет жана аларды департаменттер, канцеляриялар, штабдар орундап турушат. Парламентте болсо, «карапайым калкты» алдоо үчүн келжирек сөздөр гана айтылат. Мунун өтө дурус сөз экендиги ушунчалык анык — чыныгы парламентти түзүүгө үлгүрүүдөн мурда орус республикасында, буржуазиялык демократиячыл республикада да парламентаризмдин айыбынын бардыгы эле алжайып ачылып калды. Скобелевдер менен Церетелилер, Черновдор менен Авксентьевдер сыяктуу чирик мещандыктын баатырлары Советтерди да буржуазиянын эң жаман парламентаризминин тибине салып, аларды шылдыр сөзгө айландырууга үлгүрүштү. «Социалисттик» министр болгон господиндер Советтерде отуруп алышып, ишенгич мужиктерди кургак сөздөр менен жана резолюциялар менен алдап отурушат. Өкмөт ишинде перманенттик (үздүксүз) кадриль болуп жатат, мындагы максат: бир жагынан, «таттуу токочтордун жанындагы» доходдуу жана кадырлуу орундарга эсерлер менен меньшевиктердин кезектештирип көбүрөөк отургузуу, экинчи жагынан, элдин «көңүлүн алагды кылуу». Ал эми канцелярияларда, штабдарда болсо, «мамлекеттик» иштерди «иштеп жатышат!»



Башкаруучу партия болгон «социалист-революционерлердин» органы «Дело Народа»[45] жакында эле редакциялык баш макаласында, ал түгүл «социалисттерге» караштуу (минтип айтканымды айып көрбөңүз!) министерстволордо да бүткүл чиновниктер аппараты чындыгында эски бойдон кала бергендигин, кызматты эскиче орундап отургандыгын, революциялык иштерге толук «эркин» саботаж жасап отургандыгын мойнуна алды, бул моюнга алуу, кишилеринин «бардыгы» саясий проституциялык кылуучу «жакшылар коомунун» кишилериндей абдан ачык моюнга алгандык болду! Минтип моюнга албаган күндө да, эсерлер менен меньшевиктердин өкметкө катышкандыктарынын факты жүзүндөгү тарыхы мунун чын экендигин далилдей албайбы? Мунун мүнөздүү бир жери мына бул: министрлик коомдо кадеттер менен бирге боло туруп, господин Черновдордун, Русановдордун, Зензиновдордун жана «Дело Народанын» дагы башка редакторлорунун ардан абдан айрылып, уяттан кур жалак калгандыктары ушунчалык — алар «өздөрүнүн» министерстволорунда иштин баары эскиче жүрүп жаткандыгын көңүл коюуга арзыбай турган нерсе катарында көрсөтүп, элдин көзүнчө уялбай айтып отурушат, муну айтуудан алардын беттери чымырап да койбойт!! Деревнялык Иванушкаларды алдап акмак кылуу үчүн революциялык-демократиячыл фразалар, капиталисттерге «ызаат кылуу» үчүн чиновниктик канцеляриялык волокита жүргүзүү — «ак ниет» коалициянын *чыныгы мааниси* мына ушул.

Буржуазиялык коомдун сатылгыч жана чирик парламентаризминин ордуна Коммуна башка мекемелерди орнотот, бул мекемелердеги пикир эркиндиги жана талкуулоо эркиндиги алдамчылыкка айланып кетпейт, анткени, булардагы парламентарийлердин өздөрү иштөөгө тийиш, өздөрүнүн закондорун өздөрү аткарууга тийиш, турмушта эмнелер болсо, аларды өздөрү текшерүүгө тийиш, өздөрүнүн шайлоочуларынын алдында өздөрү тикедентике жооптуу болууга тийиш. Өкүлдүү мекемелер кала берет, бирок өзгөчө система болгон парламентаризм, закон чыгаруучу жана аны аткаруучу эмгекти бөлүштүрө турган, депутаттарга привилегиялуу абал бере турган парламентаризм мында *жок*. Өкүлдүү мекемелерсиз демократия, пролетардык демократия да болот деп деги эле ойлобойбуз, эгерде буржуазиялык коомго берген сын биз үчүн кургак сөз болбой турган болсо, эгерде буржуазиянын үстөмдүгүн кулатууга кылган умтулушубуз

меньшевиктер менен эсерлердикине, Шейдемандар менен Легиндердикине, Самба менен Вандервельдердикине окшоп, жумушчулардан добушту көбүрөөк алуу үчүн гана айтыла салган «шайлоодогу» шылдыр сөз болбой, олуттуу жана чыныгы умтулуш боло турган болсо, анда демократия парламентаризмсиз эле болот жана болууга *тийиш.*

Маркстин Коммунага да, пролетардык демократияга да керек боло турган чиновниктердин функциялары жөнүндө сөз кылып келип, «башка бир жумуш берүүчүнүн кандайынын болсо да» кызматчыларын, башкача айтканда, «жумушчулары, байкоочулары жана бухгалтерлери» бар кадимки капиталисттик ишкананы салыштыруу үчүн мисалга алгандыгы абдан сабак болор нерсе.

Маркстe «жаңы коомду ойлоп чыгаруу деген, аны фантазия менен куруу деген утопизмдин бир тамчысы да жок. Жок, Маркс *э с к и* коомдон жаңы коомдун *туула* тургандыгын, эски коомдон жаңы коомго өтүү формаларын табигый-тарыхый процесс катарында изүүлдөп отурат. Ал пролетариаттын массалык кыймылынын факт жүзүндөгү тажрыйбасын алып, андан практикалык сабактарды чыгарууга тырышып олтурат. Революциячыл улуу акылмандардын бардыгы эзилген таптын улуу кыймылдарынын тажрыйбасынан сабак алуудан эч качан корккон эмес, дал ошолор сыяктуу, Маркс да Коммунадан «сабак алган», ал революциячыл акылмандар (маселен, Плехановдун: «колго курал алуунун кереги жок эле» дегениндей же Церетелинин: «тап өзүн өзү чектөөгө тийиш» дегениндей) педанттык кылып улуу кыймылдарга «акыл-насаат үйрөткөн» эмес.

Чиновниктерди адегенде эле, бардык жерде, аягына чейин жок кылабыз, деп айтууга болбойт. Ал—утопия. Бирок чиновниктик эски машинаны адегенде эле *кыйратып,* чиновниктиктин ар кандайын бара-бара жок кылууга мүмкүндүк бере турган жаңы машинаны ошол замат эле орното баштоо—бул утопия *э м е с,* бул—Коммунанын тажрыйбасы, бул — революциячыл пролетариаттын түздөн-түз, кезектеги милдети.

Капитализм «мамлекеттик» башкаруу функцияларын жөнөкөйлөштүрөт, «начальниктик кылууну» жок кылууга жана бардык ишти пролетарлардын (үстөмдүк кылуучу тап катарында) бүткүл коом атынан «жумушчуларды, байкоочуларды, бухгалтерлерди» жалдай турган уюмуна алып барып такоого мүмкүндүк ачат.

Биз утописттер эмеспиз. *Адегенде эле* эч кандай башкаруусуз, эч кандай баш ийдирүүсүз күн көрөбүз, деп «кыялдануучулар» да биз эмес; пролетариат диктатурасынын милдеттерин түшүнбөгөндүккө негизделген бул анархисттик кыялдар марксизмге түп тарымынан бери жат, иш жүзүнө келгенде мындай кыялдар социалисттик революцияны адамдар башкача болгонго чейин кетенчиктетүүгө гана себепчи боло турган кыялдар. Жок, биз азыр баш ийдирүүсүз, контролсуз, «байкоочуларсыз, бухгалтерлерсиз» боло албай турган азыркы адамдардын өзү менен социалисттик революция жүргүзүүнү каалайбыз.

Бирок бардык эксплуатациялангандардын жана эмгекчилердин куралдуу авангардына — пролетариатка баш ийүү керек. Мамлекеттик чиновниктердин спецификалык «начальниктигинин» ордуна дароо эле, бүгүн-эртең, «байкоочулар менен бухгалтерлердин» карапайым функцияларын орното баштоого болот, орнотуу керек, бул функцияларга азыр жалпысынан шаар калкынын өнүгүшүнүн деңгээли толук түрдө жетишет жана бул функцияларды «жумушчунун эмгек акысындай» эмгек акыга орундоого толук болот.

Биз, жумушчулар, *өзүбүз,* капитализм тарабынан эле түзүлгөн нерсенин негизинде, өзүбүздүн жумушчулук тажрыйбабызга сүйөнүп, куралдуу жумушчулардын мамлекеттик бийлиги колдоп отура турган темирдей катуу дисциплинаны түзүп, ири өндүрүштү уюштурабыз, мамлекеттик чиновниктердин ролун биз тапшырган ишти аткарып туруучулардын гана ролуна түшүрөбүз, жооптуу боло турган, алмаштырыла турган, бир аз акы төлөнө турган (албетте, бардык сорттогу, даражадагы жана түрдөгү техниктер менен) «байкоочулар менен бухгалтерлердин» ролуна түшүрөбүз,— *биздин* пролетардык милдетибиз мына ушул, пролетардык революцияны чыгарганда ишти мына ушундан *баштоого* болот жана *баштоо* керек. Ишти ири өндүрүш базасына сүйөп, ушундай баштаганда, бул өзүнөн-өзү, бара-бара чиновниктиктин ар кандайынын «жок болушуна», бара-бара ушундай бир тартип түзүүгө,— тырмакчасыз маанидеги тартипти түзүүгө, жалданма кулдукка окшобогон тартипти түзүүгө алып барат, ошол убакытта байкоочулуктун жана эсеп алуунун функциялары улам барган сайын жөнөкөйлөнө берет да, аларды бүткүл эл кезектешип орундайт, ошентип отуруп алар адатка айланат, акыр аягында, өзгөчө катмардагы адамдардын *өзгөчө* функциясы катарында жок болот.

Өткөн кылымдын жетимишинчи жылдарында немецтин сөздү чукуп тапкандай кылып орду менен айткан бир социал-демократы *почтаны* социалисттик чарбачылыктын үлгүсү деп атаган экен. Бул абдан туура. Азыр почта мамлекеттик-*капиталисттик* монополия түрүндө уюштурулган чарба болуп отурат. Империализм тресттердин бардыгын бара-бара ушул түрдөгү уюмдарга айландырып келе жатат. Жумушка белчесинен батып, ачка жүргөн «карапайым» эмгекчилердин үстүнөн бул жерде баягы эле буржуазиялык бюрократия карайт. Бирок мында коомдук кожоюндук кылуунун механизми дап-даяр. Капиталисттерди кулатып, куралдуу жумушчулардын темирдей колдорунун күчү менен бул эксплуататорлордун каршылыгын талкалоо керек, ушул кездеги мамлекеттин бюрократтык машинасын сындыруу керек,— ошондо «митеден» кутулуп, жогорку техника менен жасалгаланган механизмге ээ болобуз; техниктерди, байкоочуларды, бухгалтерлерди жалдап алып, алардын *бардыгына,* жалпысынан *бардык* «мамлекеттик» чиновниктерге төлөгөндөй эле, жумушчунун иш акысындай акы төлөп, бул механизмди бириккен жумушчулардын өздөрү толук түрдө жүргүзө алышат. Конкреттүү, практикалык, ошол замат эле бардык тресттер жөнүндө колдонуларлык милдет ушул, эмгекчилерди эксплуатациядан куткара турган, Коммуна практика жүзүндө баштап да койгон (асыресе мамлекеттик курулуш жөнүндө) тажрыйбаны эскерип отурган милдет ушул.

*Бүткүл* эл чарбачылыгы почта сыяктуу болуп уюмдаштырылууга тийиш, анда техниктер, байкоочулар, бухгалтерлер, *бардык* кызмат адамдарындай эле, «жумушчунун иш акысынан» ашпаган акы алуулары тийиш, булардын бардыгы куралдуу пролетариаттын контролдугу жана жетекчилиги астында болууга тийиш,— биздин жакын арадагы көздөгөн максатыбыз мына ушул. Мына бизге ушундай экономикалык негизге курулган, дал ушундай мамлекет керек. Парламентаризмди жок кылып, өкүлдүү мекемелерди сактап калганда, биздин таба турганыбыз мына ушул, ал мекемелерди буржуазиянын проституциялаганынан эмгекчилер табын куткара турган нерсе да мына ушул.



### 4. Улут бирдигин уюштуруу

...«Убакыт болбогондуктан Коммуна андан ары иштеп чыга албай калган улут уюмунун кыскача очеркинде: Коммуна — эң кичинекей деревнянын да саясий формасы болууга тийиш экендиги»... Париждеги «улут делегациясы» да Коммунадан шайланып туруууга тийиш экендиги толук түрдө айкын айтылып отурат...

...«Ал кезде али борбордук өкмөттүн колунда кала турган, аз, бирок эң маанилүү функциялар жок кылынып жиберилбей, коммуналык, башкача айтканда, жоопкерчилүүлүгү абдан катуу чиновниктерге берилүү тийиш эле, бул функциялар жок кылынып жиберилет деп ырастоо — атайын кылынган кыянаттык болор эле...

...Улут бирдиги жок кылынууга эмес, кайта коммуналык курулуш аркылуу уюмдаштырылууга тийиш болгон. Өзүн улут бирдигинин иш жүзүнө ашырылышы деп эсептеген, бирок улутка көз каранды болбой, ошол улуттун үстүндө турууну каалаган мамлекеттик бийликти жок кылуу аркылуу улут бирдиги анык чындыкка айланууга тийиш эле. Иш жүзүндө бул мамлекеттик бийликтин өзү улуттун денесине чыккан мителик (паразиттик) чор эле... Милдет: эски өкмөт бийлигинин нагыз эзүүчү органдарын жоюп таштоо, анын укук өлчөмүндөгү функцияларын болсо, андай бийликтен, коомдун үстүнөн карап тургусу келген бийликтен тартып алып, коомдун жоопту кызматкерлерине берүү эле».[46]

Маркстин бул пикирлерин ушул кездеги социал-демократиянын оппортунисттери канчалык түшүнбөгөндүгүн — балким, түшүнгүлөрү келбегендигин деп айтсак дурус болор — ренегат Бернштейндин: «Социализмдин өбөлгөлөрү (предпосылкасы) жана социал-демократиянын милдеттери» деген геростратча атагы чыккан китеби абдан айкын көрсөтөт. Маркстин дал ушул келтирилген сөздөрү тууралу Бернштейн мындай деп жазган: бул программа «өзүнүн саясий мазмуну жагынан бардык негизги белгилерине караганда Прудондун федерализмине эң окшоштугун көрсөтөт... Маркс менен «майда буржуа» Прудондун («майда буржуа» деген сөздү Бернштейн тырмакчанын ичине алып койгон, бул анын пикири боюнча какшык болууга тийиш) ортосунда башка нечен түрдүү

пикир келишпегендик болгону менен, ушул пункттарга келгенде экөөнүн тең оюу мүмкүн болушунча жакындашып кеткен». Андан кийин Бернштейн: албетте, муниципалитеттердин мааниси өсүп келе жатат, бирок «менин оюмча, демократиянын биринчи милдети, Маркс менен Прудон ойлогондой, ушул кездеги мамлекеттерди жоюу (Auflösung — сөзмө-сөз которгондо: таркатуу, эритүү) жана алардын уюмдаштырылышын толук өзгөртүп жиберүү (Umwandlung — төңкөрүш), — өздөрү коммуналардын делегаттарынан курулган провинциялык же областтык чогулуштардын делегаттарынан улут чогулушун түзүү,— улут өкүлдөрүнүн бардык баштагы формаларын бүтүндөй жок кылып жибере турган кылып өзгөртүү экендигине шегим бар», дейт (Бернштейн, «Социализмдин өбөлгөлөрү», 1899-жылы немецче басылышынын 134-жана 136-беттери).

«Мамлекеттик бийликти — паразитти жок кылуу» жөнүндөгү Маркстин көз карашын Прудондун федерализми менен аралаштырып жиберүү — бул барып турган укмуш иш! Бирок бул кокусунан болгон иш эмес, анткени, Маркс бул жерде централизмге каршы федерализм жөнүндө айтпастан, бардык буржуазиялык өлкөлөрдө жашап турган эски, буржуазиялык мамлекеттик машинаны талкалоо жөнүндө айтып отургандыгы оппортунисттин оюна да кирбейт.

Оппортунист өзүнүн тегерегиндеги көргөнүн гана, мещандык обывателдер менен «реформисттик» токтолуштун чөйрөсүндөгү көргөнүн гана, атап айтканда, «муниципалитеттерди» гана ойлойт! Пролетариат революциясы тууралу оппортунист ойлоону да унутуп калган.

Бул күлөрлүк иш. Бирок мунун бир сонун жери ушул — дал ушул пунктка келгенде Бернштейн менен талашуучулар болгон эмес. Бернштейндин пикирин көп адамдар — көбүнчө орус адабиятында Плеханов, европалык адабиятта Каутский төгүндүккө чыгарып жүргөн, бирок Бернштейн Марксти *ушунетип* бурмалагандыгы жөнүндө бул экөөнүн эч кайсынысы да айткан *эмес*.

Революциялык түрдө ойлоону жана революция жөнүндө ойлоону оппортунисттин унуткандыгы ушунчалык — ал, Марксти анархизмдин негизин салган Прудон менен чаташтырып, «федерализмди» Маркске жамай салып отурат. Ал эми ортодокстук марксист болууну, революциячыл марксизмдин илимин жактоону каалаган Каутский менен Плеханов болсо, бул тууралу үн чыгарбай отурушат! Марксизм менен анархизмдин ортосундагы



айырма жөнүндөгү көз карашты бурмалап, маанисин өтө бузуунун бир тамыры мына ушунда, бул бурмалоо — каутскийчилерге да, оппортунисттерге да таандык иш; бул тууралу мындан ары дагы сүйлөөгө туура келет.

Коммунанын тажрыйбасы тууралу жогоруда келтирилген Маркстин пикиринде федерализмдин изи да жок. Маркстин Прудон менен кошулган жеринин дал өзү кайсы экендигин оппортунист Бернштейн көрбөй отурат. Бернштейн Маркс менен Прудондун окшоштук жери деп таап отурган жер — Маркстин Прудон менен дал келишпей отурган жери.

Маркс да, Прудон да ушул кездеги мамлекеттик машинаны «талкалоону» каалайт,— Маркстин Прудон менен кошулган жери мына ушул. Марксизмдин анархизм менен (Прудон менен да, Бакунин менен да) окшош жери ушул экендигин оппортунисттердин да, каутскийчилердин да көргүсү келбейт, анткени, алар бул пунктта марксизмден тайып кетишкен.

Маркстин Прудон менен да, Бакунин менен да келишпей отурган жери — дал федерализм жөнүндөгү маселе (пролетариат диктатурасы жөнүндө келишпегендигин айтпай эле коёлук). Анархизмдин майда буржуазиялык көз карашынан федерализм принциптүү түрдө келип чыгып отурат. Маркс централист. Анын жогоруда келтирилген пикирлеринде централизмден чегинүүнүн эч кандай белгиси жок. Буржуазиялык машинаны жок кылуу керек деген сөз, централизмди жок кылуу керек деген сөзгө жатат деп, мамлекетке бүтүндөй «адат иретинде ишенген» мещандар гана айта алат!

Кош, эгерде пролетариат менен эң кедей дыйкандар мамлекеттик бийликти өз колдоруна алып, коммуна-коммуна болуп, толук эркин уюмдашса, капиталга сокку урууга, капиталисттердин каршылыктарын кыйратууга, жеке менчиктеги темир жолдорду, фабрикаларды, жерди жана башкаларды *бүткүл* улутка, бүткүл коомго берүүгө бардык коммуналардын аракетин *бириктирсе,* бул централизм болбойт бекен? бул эң ыраатуу демократиячыл централизм болбойт бекен? анын үстүнө бул пролетардык централизм болбойт бекен?

Ыктыярдуу централизм болууга, коммуналар өз ыктыяры менен улут болуп биригүүгө, буржуазиялык үстөмдүктү жана буржуазиялык мамлекеттик машинаны кыйратуу ишинде пролетардык коммуналардын өз ыктыярлары менен кошулууларына мүмкүндүк бар, деген пикир Бернштейндин оюна да келген эмес. Филистер аттуу-

лардын бардыгы сыяктуу, Бернштейнге да централизм жогортон орнотула турган, чиновниктер менен согушчандардын гана күчү менен жармаштырылып, ошолор менен сактала турган нерсе болуп сүрөттөлөт.

Маркс өзүнүн көз караштарын бурмалоолор болууга мүмкүндүгүн билгендей эле, Коммуна улут бирдигин жок кылмак болгон имиш, борбордук бийликти жоймок болгон имиш дегенсип Коммунаны айыптоо — биле туруп кылынган кыянаттык болуп саналат, деп атайылап эскерткен. Маркс «улут бирдигин уюштуруу керек» деген сөздү атайы айтып отурат, аны айткандыгы максаты — аң-сезимдүү, демократиячыл, пролетардык централизмди буржуазиялык, согуштук чиновниктер централизмге каршы коюу.

Бирок... уккусу келбегендер — дүлөйлөрдүн кимисинен болсо да жаман. Ал эми ушул кездеги социал-демократиянын оппортунисттери болсо, дал ушул мамлекеттик бийликти жок кылуу жөнүндөгү, паразитти шылый чаап жок кылуу жөнүндөгү сөздү уккусу келбей отурат.

## 5. Паразитти — мамлекетти жок кылуу

Биз Маркстин тиешелүү сөздөрүн жогоруда келтирип өттүк, эми аларды толуктообуз керек.
Маркс мындай деп жазган:

> ...«Тарыхый жаңы чыгармачылыктын кадимки тагдыры мына бул: аны коомдук турмуштун эски жана ал түгүл эскирип жарабай калган формаларына жаңы мекемелер анча-мынча окшош болсо, ал чыгармачылыкты ошол формалар менен бирдей деп ойлошот. Ошентип, азыркы замандагы мамлекеттик бийликти сындыра турган (bricht — талкалай турган) ушул жаңы Коммуна да орто кылымдагы коммунанын кайта келип орногону делип... майда мамлекеттердин союзу делип (Монтескье, жирондисттер[47])... чектен ашкан централизацияга каршы болгон эски күрөштүн өтө чоңойтулган формасы делип эсептелген эле...
>
> ...Ушул күнгө чейин коомдун эсебинен семирип, ошол коомдун эркин өнүгүшүнө тоскоолдук кылып келген паразиттик чор «мамлекет» жутуп койгон бардык күчтү коммуналык курулуш коомдук денесинин өзүнө кайта кайтарып берер эле. Франциянын кайрадан туулуп өркүндөшү бир эле ушуну менен да илгери жылар эле.



> ...Коммуналык курулуш селолордогу өндүрүүчүлөрдү ар бир областтагы башкы шаарлардын духтук жетекчилигине алып келип такар эле жана анда аларга шаардык жумушчулар сыяктуу булардын мүдөөлөрүн көздөй турган табигый өкүлдөрүн камсыз кылган болор эле. Коммунанын жашап турушунун өзү да жергиликтүү өзүн башкаруучулукту өзүнөн өзү түшүнүктүү нерсе катарында өз артынан ээрчитип алып келди, бирок аны азыр керексиз болуп бара жаткан мамлекеттик бийликке карамакаршы нерсе катарында ээрчитип келип олтурган жок»...[48]

«Паразиттик чор» болгон «мамлекеттик бийликти жок кылуу», аны «шылый чаап жок кылуу», аны «кыйратуу», «мамлекеттик бийлик азыр керексиз болуп бара жатат» — Коммунанын тажрыйбасына баа берип жана аны талдап отуруп, Маркстин мамлекет жөнүндө айткан сөзү мына ушул.

Бул сөздөрдүн жазылганынан бери жарым кылымдай убакыт өттү, азыр калың массанын сезимине бурмаланбаган марксизмди жеткирүү үчүн, көмүлүп калган заттарды казып чыгаргандай муну да кайта өндүрүүгө туура келип отурат. Маркс өзү башынан өткөргөн кийинки улуу революцияны байкоодон чыгарган корутундулары пролетариаттын андан кийинки улуу революцияларынын дал кези келгенде унутулуп кетип отурат.

> ...«Коммунанын чыгышы менен бирге аны ар түрдүү түшүнгөндүк болду жана андан ар түрдүү таламдар да чыкты, мына ушулар — Коммунанын эң жогорку даражада ийкемдүү саясий форма болгондугун далилдейт, ал эми чындыгында болсо, өкмөттүн мындан мурунку формаларынын бардыгы, өзүнүн мазмуну боюнча эзүүчү формалар эле. Коммунанын чын сыры мына бул болучу: иштин чындыгына келгенде, ал *жумушчу табынын өкмөтү* болгон, ал өздөштүрүп менчиктөөчү тапка каршы өндүрүүчү таптын күрөшүнүн натыйжасы болгон, ал, акыр-аягында, ачык саясий форма болгон, бул форманын тушунда эмгектин экономикалык азаттыгы болууга мүмкүн эле...
>
> Ушул акыркы шарт болбосо, коммуналык курулуш мүмкүнсүздүк жана алдамчылык болор эле»...[49]

Утописттер коомдун социалисттик жол менен кайта курулушуна керек боло турган саясий форманы «ачуу»

менен алек болду. Анархисттер жалпысынан саясий формалар жөнүндөгү маселеден баш тартышты. Ушул кездеги социал-демократиячыл оппортунисттери парламентардык демократиячыл мамлекеттин буржуазиялык саясий формаларын эң четки чек деп таанышты, андан ары өтүүгө болбойт дешти да, ошол «үлгүгө» сыйына берип, маңдайларын жарып алышты, бул формаларды *кыйратууга* умтулгандыктын бардыгына анархизм деп ат коюшту.

Маркс социализмдин жана саясий күрөштүн бүткүл тарыхынан: мамлекет жоголууга тийиш, анын жоголуундагы (мамлекеттен мамлекетсиздикке өтүүдөгү) өткөөл формасы «үстөмдүк кылуучу тап болуп уюмдашкан пролетариат» болот, деп корутунду чыгарган. Бирок ошол келечектин саясий *формаларын ачууга* Маркс киришкен эмес. Маркс Франциянын тарыхын таамай байкоо менен, аны талдоо менен жана 1851-жылы туулган тыянак менен чектелген, ал тыянакта: иш буржуазиялык мамлекеттик машинаны *талкалоого* жакындап келе жатат, деп айтылган.

Ал эми пролетариаттын массалык революциячыл кыймылы дүркүрөй баштаган кезде, бул кыймылдын ийгиликсиз болгондугуна карабастан, анын өмүрүнүн өтө кыска болгондугуна карабастан жана анын алсыздыгы бадырайып көрүнүп тургандыгына карабастан, Маркс ошол кыймылдын *ачкан* формаларын үйрөнүүгө киришкен.

Коммуна — пролетариат революциясы «акыр аягында ачкан» форма, бул форманын тушунда эмгектин экономикалык азаттыгы болууга мүмкүн.

Коммуна — буржуазиялык мамлекеттик машинаны *кыйратууга* кылынган пролетариат революциясынын биринчи аракети жана «акыр аягында ачылган» саясий форма, кыйратылгандын *ордун коюуга* боло турган, болмок турсун керек форма.

1905-жана 1917-жылдардагы орус революциялары Коммунанын баштаган ишин башка кырдаалда, башка шарттарда улантkандыгын жана Маркстин генийлик тарыхый талдоосунун тууралыгын далилдегендигин биз мындан аркы сөзүбүздө көрөбүз.

IV ГЛАВА

# УЛАНДЫСЫ. ЭНГЕЛЬСТИН КОШУМЧА ТҮШҮНДҮРМӨЛӨРҮ

Маркс Коммунанын тажрыйбасынын мааниси жөнүндөгү маселенин эң негизгилерин берди. Энгельс да дал ушул темага далай жолу кайрылып келип, Маркстин талдоосун жана тыянактарын түшүндүргөн, кээде маселенин *башка* жактарын да эң мыктап жана эң эле апачык кылып көрсөткөн, ошондуктан ал түшүндүрмөлөргө айрыкча токтоп өтүүбүз зарыл.

## 1. «Үй-жай маселеси»

Үй-жай маселеси жөнүндөгү өзүнүн чыгармасында (1872-ж.)[50] Энгельс революциянын мамлекет жөнүндөгү милдеттерине алда нече токтолуп, Коммунанын тажрыйбасын эскерген. Бир кызык жери: конкреттүү темада, бир жагынан, пролетардык мамлекет менен азыркы мамлекеттин окшоштук белгилери,— эки учурда да мамлекет тууралу сөз кылууга негиз бере турган белгилери,— экинчи жагынан, алардын айырмалык белгилери же мамлекетти жок кылууга өтүү маселеси айкын көрсөтүлгөн.

> «Үй-жай маселесин кандай чечүү керек? Азыркы замандагы коомдо коомдук маселелердин бардыгы кандай чечилсе, бул маселе да дал ошондой чечилет: керектөөнү жана сунушту экономика жагынан акырындап текшилөө жолу менен чечилет, бул чечүү — маселени ар дайым кайта туудуруп отура турган чечүү, башкача айтканда, бул эчтемени чечпейт. Бул маселени социалдык революциянын кандай чече тургандыгы убакыт менен орундун кырдаалдарына гана байланыштуу эмес, бул андан алда канча ары кете турган маселелерге да байланыштуу, ал маселелердин ичиндеги эң башкыларынын бири — шаар менен кыштактын ортосундагы карама-каршылыкты жок кылуу маселеси. Биз келечектеги коомдун курулушунун утопиялык системасын ойлоп чыгаралы деп отурганыбыз жок, ошондуктан буга токтолуу беп-бекер олтуруудан да ашып кеткендик болор эле. Бир күмөнсүз нерсе, атап айтканда, мына бул: ири шаарларда ушул кезде эле, дурустап пайдаланганда, үй-жай жөнүн-

дөгү чыныгы муктаждыктарга дароо жардам көрсөтүү үчүн үйлөр жеткиликтүү. Албетте, муну азыркы үй ээлерин экспроприациялоо аркылуу гана, ал үйлөргө үйсүз жумушчуларды же азыр эң тар квартираларда турган жумушчуларды орноштуруу аркылуу гана иш жүзүнө ашырууга болот. Пролетариат саясий бийликти өз колуна алар замат, коомдук пайданын таламдары керек кыла турган мындай чара да, башка экспроприациялар сыяктуу, азыркы замандагы мамлекеттин квартираларга орундалышы сыяктуу, оңой орундала турган болот» (1887-жылдагы немецче басылышынын 22-бети)[51].

Мында мамлекеттик бийликтин формасынын өзгөрүлүшү каралып олтурган жок, анын ишинин мазмуну гана алынып олтурат. Экспроприациялар жана квартираларга орундашуу иши ушул кездеги мамлекеттин буйругу боюнча да болуп отурат. Иштин формалдык жагынан караганда, пролетардык мамлекет да квартирага орундашууга жана үйлөрдү экспроприациялоого «буйрук берет». Бирок пролетардык мамлекеттин буйруктарын турмушка ашырууга иш аткаруучу эски аппараттын, буржуазия менен байланыштуу чиновниктердин жарабай тургандыгы айкын иш.

...Бардык эмгек куралдарына, бүткүл индустрияга эмгекчи элдин иш жүзүндө ээ болушу — прудондук «төлөмгө» түз эле карама-каршы нерсе экендигин атап көрсөтүү зарыл. Кийинки айтылгандай болгондо айрым жумушчу үй-жайдын, дыйкандык участок жердин, эмгек куралдарынын жеке ээси болуп калмакчы; мурунку айтылгандай болгондо үйлөрдүн, фабрикалардын жана эмгек куралдарынын жалпы ээси «эмгекчи эл» болуп кала берет. Бул үйлөр, фабрикалар жана башкалар, эң болбоду дегенде, өткөөл мезгилде, айрым адамдардын же шериктиктердин пайдаланышына берилгенде чыгымдардын ордун толтуртпай бериле койбос. Так ушул сыяктуу, жерди жеке ээлөөчүлүктү жок кылуу жер рентасын жок кылууну талап кылбайт, аны түрү өзгөртүлгөн формада болсо да коомдун колуна берүүнү талап кылат. Демек, бардыгы эмгек куралдарына эмгекчилердин иш жүзүндө ээ болушу жалдап алуунун жана жалдоого берүүнүн сакталышын жокко чыгарбайт» (68-бет)[52].



Бул пикирде козголуп отурган маселени, атап айтканда: мамлекеттин бара-бара жок болушунун экономикалык негиздери жөнүндөгү маселени биз келерки главада караштырабыз. Энгельс пролетардык мамлекет квартираларды «эң болбоду дегенде өткөөл мезгилде» акысыз үлөштүрө «койбос», деп өтө чебердик менен айтып отурат. Бүткүл элдин ээлигиндеги квартираларды айрым үй-бүлөлөргө акыга берүү иши бул акыны алууну да, белгилүү контролдук болууну да, квартираларды үлөштүрүүнүн белгилүү бир нормасы болууну талап кылат. Мунун бардыгы мамлекеттин белгилүү бир формасын талап кылат, бирок бул, кызмат адамдары айрыкча привилегиялуу боло турган согуштук, бюрократтык өзгөчө аппаратты эч бир талап кылбайт. Ал эми квартираларды акысыз бере берүүгө боло турган абалга өтүү болсо, мамлекеттин толук түрдө «бара-бара жок болушуна» байланыштуу.

Коммунадан кийин жана анын тажрыйбасынын таасири астында марксизмдин принциптик позициясына бланкисттердин көчө баштагандыгы тууралу айтып келип[53], Энгельс ал позицияны кыскача гана мындай деп кыстырып айта кетет:

...«Таптарды жана алар менен бирге мамлекетти да жоюуга өтүү үчүн пролетариаттын жана анын диктатурасынын саясий аракети зарыл»... (55-бет)[54].

Кандайдыр бир кылдан кыйкым табууга кумар болгон сынчылар же болбосо «марксизмди кыйратуучу» буржуазиячылар, балким, бул «мамлекетти жоюуну» *моюнга алгандык* менен «Анти-Дюрингдин» жогоруда келтирилген жериндеги андай формуланы анархисттик формула деп тангандыктын ортосунда карама-каршылык бар, деп билишер. Оппортунисттер Энгельсти да «анархисттердин» катарына кошуп койсо, таңкаларлык иш эмес,— азыр социал-шовинисттер интернационалисттерди анархизм деп айыптап жүргөндүктөрү көбүрөөк таралып бара жатат.

Таптардын жоюлушу менен бирге мамлекет да жоюлат деп марксизм ар дайым үйрөтүп келген. «Анти-Дюрингдин» «мамлекеттин бара-бара жок болушу» жөнүндөгү жалпыга маалим жери анархисттерди айыптаганда, тим эле мамлекеттин жоюлушун жактагандыгы үчүн айыптабастан, мамлекетти «бүгүн-эртең» жоюп жиберүүгө мүмкүн имиш деп үгүттөгөндүгү үчүн айыптаган.

Мамлекеттин жок кылынышы жөнүндөгү маселе туу-

ралу марксизмдин анархизмге көз карашын азыркы кезде үстөмдүк кылып турган «социал-демократиялык» доктрина толук бурмалап отургандыктан, Маркстин жана Энгельстин анархисттер менен болгон бир полемикасын эскертип кетүүнүн айрыкча пайдасы бар.

### 2. Анархисттер менен болгон полемика

Бул полемика 1873-жылы болгон. Маркс менен Энгельс прудонисттерге[55], «автономисттерге» же «антиавторитаристтерге» каршы макалалар жазып, италиялык социалисттик жыйнакка беришкен, ал макалалар немец тилине которулуп, «Neue Zeit»[56]те 1913-жылы гана басылып чыккан.

Саясатты танышкан анархисттерди шылдыңдап күлүп, Маркс мындай деп жазган:

> ...«Эгерде жумушчу табынын саясий күрөшү революциячыл формаларда болсо, эгерде жумушчулар буржуазиянын диктатурасынын ордуна өздөрүнүн революциячыл диктатурасын коюшса, анда алар принципти кордоонун эң коркунучтуу кылмышын кылган болуп чыгат, анткени, өздөрүнүн бүгүнкү адам арзыгыс одоно тилектерин канааттандыруу үчүн, буржуазиянын каршылыгын кыйратуу үчүн, жумушчулар куралдарды таштап мамлекетти жоё салуунун ордуна, мамлекетке революциячыл жана өткөөл форма беришет»... («Neue Zeit» 1913—1914, 32-ж. I том, 40-бет)[57].

Маркс анархисттердин сөзүн төгүндүккө чыгарганда мамлекетти ушундай түрдө «жоюп жиберүүгө» өзгөчө каршы чыккан! Таптардын жоголушу менен бирге мамлекеттин да жоголушуна же болбосо таптардын жоюлушу менен бирге мамлекеттин жоюлушуна эч каршы болгон эмес, жумушчулардын курал жумшоодон баш тартууларына, уюмдашкан түрдө зордукту колдонуудан, *башкача айтканда,* «буржуазиянын каршылыгын кыйратуу» максатына кызмат кылууга тийиштүү *мамлекеттен* баш тартууларына каршы болгон.

Маркс өзүнүн анархизмге каршы күрөшүнүн чын маанисин бирөөлөр бурмалап жибербесин үчүн, мамлекеттин пролетариатка керектүү «революциячыл жана *өткөөл* формасын» атайы көрсөтүп отурат. Пролетариатка мамлекет убактысынча гана керек. Мамлекетти жоюу жөнүндөгү маселе биздин *максат* экендиги жөнүндө биз анархисттер менен эч айрылбайбыз. Биздин айта турганыбыз бул: таптарды жок кылуу үчүн эзилген таптын убактылуу диктатурасы кандай зарыл болсо, жанагы максатка жетүү үчүн мамлекеттик бийликтин куралдарын, жабдыктарын, ыктарын эксплуататорлорго *каршы* убактысынча пайдалануу да дал ошондой зарыл. Маркс маселени анархисттерге каршы койгондо эң кескин жана эң ачык түрдө коюп отурат: жумушчулар капиталисттердин зулумдугун кулатканда «куралды таштоо» керекпи, же капиталисттердин каршылыгын кыйратуу үчүн ал куралды капиталисттерге каршы пайдалануу керекпи? Ал эми бир таптын экинчи тапка каршы системалуу түрдө куралды пайдаланышы,— бул мамлекеттин «өткөөл формасы» эмей эмне?

Ар бир социал-демократ өзүнө мындай бир суроо берип көрсүнчү: анархисттер менен полемика кылганда мамлекет тууралу маселени өзү *ушундай* койду бекен? Экинчи Интернационалдын официалдуу социалисттик партияларынын эң көпчүлүгү да бул маселени *ушундай* койду бекен?

Так ушул пикирди Энгельс мындан да толугураак, мындан да түшүнүктүүрөөк кылып баяндайт. Эң оболу өздөрүн «антиавторитаристтербиз» деп атаган, башкача айтканда, ар кандай авторитетти, ар кандай баш ийүүнү, ар кандай бийликти танышкан прудонисттердин пикирлеринин бүтүндөй чаташкандыгын Энгельс шылдыңдайт. Энгельс мындай дейт: фабриканы, темир жолду, ачык деңиздеги кемени мисалга алып карагылачы, белгилүү бир баш ийүү, демек, белгилүү бир авторитет же бийлик болбосо, машиналарды колдонууга жана көп адамдардын пландуу түрдө биригип иш кылууларына негизделген ушундай татаал техникалык жайлардын бир да бирөөнүн кызмат аткарышына болбой тургандыгы ачык эмес бекен?

Энгельс мындай деп жазат:

> ...«Антиавторитаристтердин эң эле барып тургандарына каршы мен бул далилдерди айтканда, алардын мага мындай деп гана жооп берүүлөрү мүмкүн: «Ооба, ал чын, бирок мында сөз биздин өз делегаттарыбызга бере турган авторитетибиз тууралу бара жатпастан, *белгилүү бир тапшырмалар тууралуу* бара жатат». Бул кишилер биз белгилүү бир нерсенин атын өзгөртсөк, ошонун өзүн да өзгөртө алабыз, деп ойлошот»...[58]

Мына ошентип, авторитет жана автономия — шарттуу (относительный) түшүнүк экендигин, алардын колдонулушу коомдук өнүгүштүн ар түрдүү фазалары менен өзгөрүлүп тура тургандыгын, аларды абсолюттук нерсе деп айтуу сандыракткык экендигин көрсөтүп, машиналар менен ири өндүрүштүн колдонулушу улам кеңейип бара жаткандыгын кошо көрсөтүп, Энгельс авторитет жөнүндөгү жалпы пикирлерден мамлекет жөнүндөгү маселеге өтөт.

Энгельс мындай деп жазат:

...«Эгерде автономисттер, келечектеги социалдык уюм авторитетке жол бергенде, өндүрүш шарттарын жасабай койбой турган чектерде гана жол берет, дегилери гана келсе, анда алар менен түшүнүшүүгө болор эле. Бирок алар авторитетти зарыл кыла турган фактылардын бардыгын көрүшпөйт да, кур сөзгө каршы делбеленип күрөш жүргүзүшөт.

Эмнеликтен антиавторитаристтер саясий авторитетке каршы, мамлекетке каршы кыйкыруу менен гана чектелишпейт? Келечектеги социалдык революциянын натыйжасында мамлекет да, аны менен бирге саясий авторитет да жоголо тургандыгына, башкача айтканда, коомдук функциялар өздөрүнүн саясий мүнөздөрүн жоготушуп, социалдык мүдөөлөрдү байкай турган жөнөкөй административдик функцияларга айланып кете тургандыгына социалисттердин бардыгы макул. Бирок антиавторитаристтер саясий мамлекеттин бир согуу менен эле жоюлушун, жоюлганда да анын өзүн туудурган социалдык мамилелерден мурда жоюлушун талап кылышат. Алар, социалдык революциянын биринчи аракети — авторитетти жоюу болсун, деп талап кылышат.

Бул господиндер, деги качандыр бир убакытта революцияны көрдү бекен? Революция эң эле авторитетүү нерсе экендиги шексиз. Революция — калктын бир бөлүгү анын экинчи бөлүгүнө өзүнүн эркин мылтык, найза, замбирек аркылуу, башкача айтканда, өтө авторитеттүү куралдар аркылуу орундаттыра турган аракет. Жеңген партия өзүнүн куралынын реакционерлерди коркутуучу күчү аркылуу өз үстөмдүгүн сактап турууга зарыл түрдө мажбур болот. Эгерде Париж Коммунасы буржуазияга каршы турган куралдуу элдин авторитетине сүйөнбөгөн болсо, анда ал бир күндөн артык жашап турган болор беле? Кайта, ошол авторитетти абдан аз пайдаланды, деп Коммунага күнөө коюуга укуктуу эмеспизби? Мына ошентип: же тигил; же бул. Же антиавторитаристтер эмнени айтып отургандыгын өздөрү да билишпейт, андай болгон учурда алар чаташууну гана таркатып жүрүшөт. Же алар эмнени айтып отургандыгын билишет, мындай болгон учурда алар пролетариаттын ишине чыккынчылык кылып жүрүшөт. Ушул эки учурда да алар реакцияга гана кызмат кылып жүрүшөт» (39-бет)[59].

Бул пикирлерде мамлекеттин бара-бара жок болуу кезиндеги саясаттын жана экономиканын өз ара мамилеси жөнүндөгү тема менен байланыштыра кароого тийиш болгон маселелер козголду (бул темага мындан кийинки глава арналып отурат). Коомдук функциялардын саясий функциялардан жөнөкөй эле административдик функцияларга айланышы жөнүндөгү жана «саясий мамлекет» жөнүндөгү маселелер ушундай. Түшүнбөстүк туудурууга өтө жөндөмдүү болуп турган бул кийинки сөз мамлекеттин бара-бара жок болуу процессин көрсөтөт: бара-бара жок болуп бара жаткан мамлекетти ошол бара-бара жок болуунун белгилүү бир даражасында саясий мамлекет эмес деп атоого болот.

Энгельстин бул пикириндеги эң сонун жери, дагы эле болсо, анархисттерге каршы маселенин коюлушу болуп олтурат. Энгельстин шакирти болууну каалаган социал-демократтар 1873-жылдан бери анархисттер менен миллион мертебе талашып келишти, бирок алар, марксисттер кандай талашууга мүмкүн болсо жана кандай талашуу керек болсо, дал ошондой талашкан *жок*. Мамлекеттин жоюлушу жөнүндө анархисттердин түшүнүгү чаташкан түшүнүк жана *революциячыл* эмес түшүнүк,— Энгельс маселени мына ушундай койгон болучу. Анархисттер дал ушул революцияны анын чыгышы жана өнүгүшү жагынан, зордук, авторитет, бийлик, мамлекет жөнүндөгү анын спецификалык милдеттери жагынан көргүлөрү келбейт.

Ушул кездеги социал-демократтардын анархизмге берген кадимки сыны: «биз болсок мамлекетти моюнга алабыз го, анархисттер болсо моюнга алышпайт!» деген анык мещандык уятсыздыкка айланды. Албетте, мындай уятсыздык анча-мынча болсо да ойлой биле турган революциячыл жумушчуларды четке түртпөй коё албайт.

Энгельстин айтканы башкача: ал, социалисттик революциянын натыйжасы катарында, мамлекеттин жоголушун социалисттердин бардыгы моюндарына алышат, деп көрсөтүп отурат. Андан кийин Энгельс революция жөнүндөгү маселени, атап айтканда, оппортунизмдеги социал-демократтар адатта анархисттердин, мындайча айтканда, айрыкча «иштеп чыгарууларына» калтырып кете берген маселени конкреттүү түрдө коюп отурат. Мына ушул маселени коюу менен бирге, Энгельс өгүздү мүйүздөн алгандай маселенин түйүнүн колго алып: *мамлекеттин,* башкача айтканда, үстөмдүк кылуучу тап болуп уюмдашкан куралдуу пролетариаттын *революциячыл* бийлигин Коммуна *көбүрөөк* пайдалануу керек эмес беле? — дейт.

Үстөмдүк кылып жүргөн официалдык социал-демократия пролетариаттын революциядагы конкреттүү милдеттери жөнүндөгү маселеден адатта же тим эле филистерлик шылдың аркылуу, же болбосо, эң жакшы дегенде, «убактысында көрө жатарбыз» деген бултактаган софисттик сөз аркылуу буйтап качып жүрүшкөн. Ошентип, анархисттер: мындай социал-демократия жумушчуларды революциячыл жол менен тарбиялоо жөнүндөгү милдетинен айныды, деп айтууга укуктуу болду. Энгельс пролетариаттын банктар жөнүндө да, мамлекет жөнүндө да эмне кылуулары керек, кандай кылуулары керек экендигин абдан конкреттүү түрдө үйрөнүү үчүн пролетардык кийинки революциянын тажрыйбасын пайдаланган.

### 3. Бебелге кат

Маркс менен Энгельстин мамлекет жөнүндөгү маселелер боюнча жазган чыгармаларынын ичиндеги эң сонун пикирдин өзү болбосо да, эң сонун пикирлеринин бири — Энгельстин Бебелге 1875-жылы 18—28 мартта жазган катынын мына бу жери болуп саналат[60]. Кашаанын ичине жазып айта кетелик: биздин билүүбүзчө, бул катты Бебель биринчи мертебе өз мемуарларынын («Өз өмүрүмдөн») экинчи томунда бастырып чыгарган, ал 1911-жылы, башкача айтканда, бул кат жазылгандан жана жиберилгенинен 36 жыл өткөндөн кийин жарыкка чыккан.

Браккеге жазган атактуу катында[61] Маркс да сынга алган Гота программасынын долбоорун Энгельс сынга алып жана мамлекет жөнүндөгү маселеге атайы токтолуп, Бебелге мындай деп жазган:



...«Эрктүү эл мамлекети эрктүү мамлекетке айланды. Бул сөздөрдүн грамматикалык мааниси боюнча, эрктүү мамлекет дегенибиз — мында мамлекет өз граждандарына карата эрктүү болот, башкача айтканда, деспотиялуу өкмөтү бар мамлекет деген сөз. Мамлекет жөнүндөгү бул келжирөөлөрдүн бардыгын, асыресе Коммунадан кийин таштоо жөн болор эле, Коммуна өзүнүн чын маанисинде мамлекет болгон эмес. Маркстин Прудонго каршы жазылган чыгармасында[62], андан кийин «Коммунисттик Манифестте» социалисттик коомдук түзүлүштү орнотуу менен мамлекет өзүнөн өзү таркатылат (sich auflost) жана жоголот, деп түздөн-түз айтылып отурса да анархисттер « эл мамлекети» деген айта берип кекетишип жанды ачытты. Мамлекет дегенибиз — күрөштө, революцияда душмандарын күч менен басуу үчүн керек боло турган өткөөл мекеме гана болгондуктан, эрктүү эл мамлекети тууралу сүйлөө түк маанисиз сөз: пролетариат азырынча мамлекетке *муктаж* болуп отурганда эркиндик таламдарында эмес, өзүнүн душмандарын басуу таламдары үчүн да муктаж, ал эми эркиндик тууралу сүйлөө мүмкүндүк болгон кезде, анда мамлекет дегенибиз өмүр сүрүүдөн калат. Ошондуктан биз *мамлекет* деген сөздүн ордуна бардык жерде «община» (Gemeinwesen) деген сөздү коюуну сунуш кылар элек; бул немецтин эски бир эң сонун сөзү, бул сөз француздун «коммуна» деген сөзүнө ылайык келет» (немецче оригиналдын 321—322-бети)[63].

Мына муну эске алуу керек: бул кат партиянын программасы жөнүндөгү кат болучу, Маркс бул программаны ал каттан бир нече жума гана кийин жазылган дагы бир катта сынга алган эле (Маркстин 1875-жылы 5-майдагы каты), ал кезде Энгельс Маркс менен бирге Лондондо турган: Ошондуктан акыркы сүйлөмдө «биз» дегенде, Энгельс, албетте, өз атынан да, Маркстин атынан да немец жумушчу партиясынын жолбашчысына *программадан* «мамлекет» деген сөздү *чыгарып таштап,* анын ордуна *«община»* деген сөздү алууну сунуш кылган.

Ушул кездеги оппортунисттерге ыңгайланып жасалган «марсизмдин» башчыларына программаны ушундай кылып түзөтүүнү сунуш кылса, алар «анархизм» тууралу улугандай чуу көтөргөн болор эле!

Улуса улуй берсин. Алар улугандыгы үчүн буржуазиядан мактоо алат.

Биз болсок, өз ишибизди иштей беребиз. Биздин партиянын программасын кайта караган кезде, чындыкка жакын болуу үчүн, марксизмди бурмалоочулуктардан тазалап, мурунку калыбына келтирүү үчүн, жумушчу табынын азаттык үчүн жүргүзгөн күрөшүн туура жолго салуу үчүн Энгельс менен Маркстин кеңешин сөзсүз эске алуубуз керек. Большевиктердин ичинен Энгельс менен Маркстин кеңешине каршылар табылбас. Кыйынчылык, балким, термин жагынан гана болор. Немецче «община» деген эки сөз бар, булардын ичинен Энгельс айрым общинанын *эмес*, общиналардын жыйынтыгынын, алардын системасынын түшүнүгүн бере турганын тандап алган. Орусча мындай сөз жок, ошондуктан, мүмкүн, француздун «коммуна» деген сөзүн, бул сөздүн да өзүнүн ыңгайсыздыгы болгондугуна карабастан, алууга туура келет.

«Коммуна өз маанисинде мамлекет болгон эмес», — Энгельстин эң маанилүү, теориялык пикири мына ушул. Жогоруда айтылгандардан кийин, бул пикир абдан түшүнүктүү. Коммуна мамлекет болуудан *кала баштады*, анткени, ага калктын көпүчүлүгүн эмес, азчылыгын (эксплуататорлорду) басууга туура келди; ал буржуазиялык мамлекеттик машинаны кыйратты; басууга арналган *өзгөчө* күчтүн ордуна сахнага калктын өзү чыкты. Ушунун баары — сөздүн өз маанисинде мамлекеттен чегинүү дегендик болот. Эгерде Коммуна чыңдалган болсо, Коммунада мамлекеттин изи да өзүнөн-өзү «бара-бара жок болот» эле, Коммунага мамлекеттин мекемелерин «алып таштоо» керек болбос эле: ал мекемелер иштөөгө эчтеме калбай бараткан сайын, ал аракеттенүүдөн калат эле.

«Анархисттер «эл мамлекети» дегенди айта берип жадатты»; минтип Энгельс баарыдан мурда Бакунинди жана анын немец социал-демократтарына жасаган чабуулун айтып отурат. Дал эле «эрктүү эл мамлекети» кандай маанисиз жана социализмден кандай чегингендик болгон болсо, «эл мамлекети» да ошондой эле маанисиз нерсе, социализмден ошондой эле чегингендик болгондуктан, Энгельс бул чабуулду *мына ушул даражада* дурус деп тааныйт. Энгельс немец социал-демократтарынын анархисттерге каршы күрөшүн түзөтүүгө, бул күрөштү принцип жагынан дурус күрөш кылууга, бул күрөштү «мамлекет» жөнүндөгү оппортунисттик көнүмүшкө айланган жалган көз караштан тазалоого тырышкан эле. Бирок амал канча! Энгельстин каты 36 жыл жарыкка



чыкпай көмүскөдө жатты. Энгельс алдын ала сактандырган каталардын дал өзүн Каутский бул кат жарыялангандан кийин да кашая кайталагандыгын биз төмөнтөн көрөбүз.

Бебель Энгельске 1875-жыл 21-сентябрдагы каты менен жооп кайтарды, бул катында ал, баса, программанын долбоору жөнүндөгү пикириңизге «толук макулмун» жана Либкнехтти уступка кылгандыгы үчүн күнөөлөдүм, деп жазган (Бебелдин мемуарларынын немецче басылышы, II том, 334-бет). Бирок, эгерде Бебелдин «Биздин максатыбыз» деген китепчесин алып карасак, биз анда мамлекет тууралу тап-такыр тетири пикирлерди кездештиребиз:

> Мамлекет *таптык үстөмдүккө* негизделген мамлекеттен *эл мамлекетине* айланууга тийиш» («Vnsere Ziele»нин немецче басылышы, 1886, 14-бет).

Бебелдин китепчесинин *тогузунчу* (тогузунчу!) басылышында ушундай жазылган! Мамлекет тууралу оппортунисттик пикирлерди ушунчалык кашаа кайталоо немец социал-демократиясынын боюна сиңгендиги, көбүнчө Энгельстин берген революциялык түшүнүктөрү жарыкка чыкпай көмүскөдө жаткан кезде, ал эми бүткүл турмуш шарттары болсо, узак убакыт революцияны «унуттурган» кезде боюна сиңгендиги таң каларлык иш эмес.

## 4. Эрфурт программасынын долбооруна берилген сын

Эрфурт программасынын долбооруна[64] жазылган сынга, Энгельс тарабынан 1891-жылы 29-июнда Каутскийге жиберилип, он жыл өткөндөн кийин гана «Neue Zeit»те жарыяланган сынга марксизмдин мамлекет жөнүндөгү илимин кароодо токтолбой өтүүгө болбойт, анткени, ал сын көбүнчө социал-демократиянын *мамлекеттик* курулуш маселелери жөнүндөгү *оппортунисттик* көз караштарынын дал өзүн сыноого арналган.

Кези келгенде айта кетелик: экономика маселелери жөнүндө Энгельс дагы бир сонун баалуу көрсөтмө берет; бул көрсөтмө дал эң жаңы капитализмдин түрүнүн өзгөрүлүшүн Энгельстин кандайча кылдаттуулук жана терең ойлоо менен байкагандыгын, ошондуктан биздин доордун, империалисттик доордун милдеттерин белгилүү бир даражада күн мурунтан болжой билгендигин көрсөтөт. Ал көрсөтмө мына бул: программанын долбоорунда ка-

питализмди мүнөздөө үчүн колдонулган «план ченемсиздик (Planlosigkeit) деген сөз жөнүндө Энгельс мындай деп жазган:

> ...«Эгерде биз акционерлик коомдордон өнөр жайдын бүтүн-бүтүн тармактарын өзүнө багындырып, монополиялай турган тресттерге өтө турган болсок, анда бул жерде жеке өндүрүш гана эмес план ченемсиздик да токтолот» («Neue Zeit», 20-жыл, I том, 1901—1902, 8-бет)[65].

Бул жерде эң жаңы капитализмге, башкача айтканда, империализмге берилген теориялык баанын эң негизги жери, атап айтканда, капитализмдин монополисттик *капитализмге* айланып отургандыгы айтылган. Кийинки айтылгандын астын сызып көрсөтүү керек, анткени, монополисттик же мамлекеттик-монополисттик капитализм *азыр эми* капитализм *эмес*, азыр аны «мамлекеттик социализм» деп атоого болот, деген пикир, жана дагы ушу сыяктуу буржуазиялык-реформисттик пикир — эң көп таралган каталык болуп саналат. Албетте, тресттер толук план ченемдүүлүктү берген эмес, ушул күнгө чейин бербей отурат жана бере да албайт. Бирок тресттер план ченемдүүлүктү берип отургандыктан, капиталдын магнаттары өндүрүштүн өлчөмүн улуттук же ал түгүл интернационалдык масштабда күн мурунтан эсепке алып отургандыктан, алар өндүрүштү план ченемдүү түрдө тартипке салып отургандыктан, биз ошондой болсо да *капитализмдин* тушунда, анын жаңы стадиясында болгон менен да, капитализмдин тушунда, шексиз калып отурабыз. *Мындай* капитализмдин социализмге «жакындыгы» пролетариаттын чыныгы өкүлдөрү үчүн — бардык реформисттердин кылып отурганындай, социалисттик революцияны тануучулукка жана капитализмди боёмолоого чыдап турууну көрсөтө турган себеп болууга тийиш эмес,— социалисттик революциянын жакындыгын, жеңилдигин, иш жүзүнө аша тургандыгын, кийинкиге калтырууга болбой тургандыгын көрсөтө турган себеп болууга тийиш.

Эми мамлекет жөнүндөгү маселеге кайрылалык. Энгельс бул жерде өзгөчө балуу үч түрлүү көрсөтмө берет: биринчиден, республика жөнүндөгү маселе боюнча; экинчиден, улут маселесинин мамлекеттик курулуш менен байланышы жөнүндө; үчүнчүдөн, жергиликтүү өзүн-өзү башкаруу жөнүндө.

Республика жөнүндө болсо муну Энгельс Эрфурт программасынын долбооруна берген сынында эң салмактуу маселе кылып алган. Эгерде, Эрфурт программасынын бүткүл эл аралык социал-демократияда кандай мааниге ээ болгондугун, ал бүткүл экинчи Интернационалга кандай үлгү болгондугун эске түшүрө турган болсок, анда апыртпастан эле Энгельс бул жерде бүткүл экинчи Интернационалдын оппортунизмин сынга алып отурат, деп айтууга болот.



Энгельс мындай деп жазат:

> «Долбоордун саясий талабында чоң кемчилик бар. Чынында эмне айтылууга тийиш болсо, *долбоордо дал ошол жок*» (курсив Энгельстики)[66].

Андан кийин, германиялык конституция чынында 1850-жылдагы эң реакциячыл конституциянын копиясы, рейхстаг — Вильгельм Либкнехт айткандай — «абсолютизмдин абийирин жаба турган жалбырак», майда мамлекеттерди жана немецтин майда мамлекеттеринин союзун законодоштура турган конституциянын негизинде «эмгек куралдарынын бардыгын жалпы менчикке айландырууну» иш жүзүнө ашырмак болуу — «шексиз эле маанисиз нерсе», деп түшүндүрөт.

> «Бул темага жолоо коркунучтуу», деп кошот Энгельс; ал Германияда республиканы талап кылууну программада легалдык түрдө коюуга болбой тургандыгын жакшы билген. Бирок Энгельс «бардык киши» канааттанып жүргөн айкын пикирге тимден-тим эле көнө койбойт. Энгельс мындай деп сөзүн улантат: «Бирок иш, анткени менен да, алга жылдырылууга тийиш. Мунун канчалык даражада зарыл экендигин дал азыркы күндөгү социал-демократиялык басма сөздүн көбүндө тарап жүргөн (einreiβende) оппортунизм көрсөтүп отурат. Социалисттерге каршы закондун[67] кайта чыгышынан коркуп, же ошол закондун үстөмдүгү жүрүп турган кезде өз убактысынан мурун айтылган кайсы бир сөздөрдү эске түшүрүп, эми Германиядагы азыркы закон тартиби партиянын өзүнүн бардык талаптарын тынчтык жолу менен иш жүзүнө ашырууга жетишээрлик деп анын моюнга алышын каалашат»...[68]

Германиялык социал-демократтар айрыкча закондун кайта чыгышынан коркуп аракет кылгандыктарын,— мына ушул негизги фактыны Энгельс биринчи планга коёт жана жалтанбастан, аны оппортунизм деп айтат,

«тынчтык жол жөнүндөгү кыялдарды Германияда республиканын жана эркиндиктин жоктугу себебинен, таптакыр маанисиз кыялдар деп жарыялайт. Энгельс өзүнүн колун байлап салбоо үчүн жетишээрлик түрдө чеберденет. Ал: республикалуу өлкөлөрдө же болбосо эркиндиги эң чоң өлкөлөрдө социализмге бет алган тынчтык өнүгүүнү элестөөгө болот («элестөөгө» гана болот!), деп моюнга алат да, Германияда:

...«Өкмөтү кудуреттүү дээрлик болуп, рейхстагынын жана башка бардык өкүлдүү мекемелеринин чыныгы бийлиги жок болгон Германияда,— ушул Германияда бул сыяктуу нерсени жарыялоо, жана да эч кандай зарылдыгы жок жерде жарыялоо — абсолютизмдин абийирин жаба турган жалбыракты жулуп таштап, жылаңач денеге өзүн калканч кылуу дегендикке жатат»...[69] деп кайталайт.

Бул көрсөтмөлөрдү «бастырып» таштаган германиялык социал-демократиялык партиянын официалдык жолбашчыларынын эбегейсиз көпчүлүгү чындыгында да абсолютизмди калкалоочулар болуп чыгышты.

...«Буга окшогон саясат партияны акыр аягында, жалган жолго гана сала алат. Биринчи орунга жалпы, абстракттуу саясий маселелерди коюп отурушат, ошентип, биринчи эле ири окуяларда, биринчи эле саясий кризисте өзүнөн-өзү күн тартибине коюла турган жакын арадагы конкреттүү маселелерди далдалап отурушат. Мындан төмөндөгүлөрдөн башка эмне чыкмак эле: чечүүчү учурда партия капилетинен дармансыз болуп калмакчы, партияда чечүүчү маселелер жөнүндө түшүнүксүздүк жана бирдиктин жоктугу үстөмдүк кылмакчы, анткени, бул маселелер эч качан талкууланган эмес...

Минуталык таламдар үчүн улуу, түпкү пикирлерди минтип унутуу, бир минуталык ийгиликтин кызыгына түшүү менен келечектеги натыйжаларды эсепке албай ошол бир минуталык ийгилик үчүн ушинтип күрөшүү, келечектеги кыймылды азыркы кыймылга минтип курман кылуу, балким, «ак ниеттүү» мотивдер менен иштелип отурган чыгар. Бирок бул оппортунизм болуп саналат жана оппортунизм бойдон кала берет, ал эми «ак ниеттүү» оппортунизм, балким, башкаларынын баарынан да коркунучтуураак...

Эгерде эч бир шек кылууга болбой турган нерсе болсо, ал нерсе мына бул: биздин партиябыз жана жумушчу табы демократиялык республика сыяктуу саясий форманын тушунда гана үстөмдүккө келе алат. Бул демократиялык республика, улуу француз революциясы көрсөткөндөй, пролетариат диктатурасы үчүн спецификалык форма болуп да саналат»...[70]



Бул жерде Энгельс Маркстин бардык чыгармаларында үзгүлтүксүз айтылган негизги идеяны, атап айтканда, демократиялык республика — пролетариат диктатурасына эң жакын келиш болот деген идеяны айрыкча айкын формада кайталап айтып отурат. Анткени, мындай республика капиталдын үстөмдүгүн, демек, массанын эзилишин жана тап күрөшүн эч канчалык даражада жок кылбай туруп, бул күрөштүн ушунчалык бир кеңешине, өрчүшүнө, өрүш алышына жана курчушуна аргасыздан алып келет: эзилген массалардын түпкү таламдарын канааттандырууга мүмкүнчүлүк туулгандан кийин, бул мүмкүнчүлүк пролетариат диктатурасында, бул массаларга пролетариат жетекчилик кылганда гана, сөзсүз иш жүзүнө ашат. Бүткүл экинчи Интернационал үчүн бул да — марксизмдин «унутулган сөздөрү» болуп саналат. мунун унутулгандыгын меньшевиктер партиясынын 1917-жылдагы орус революциясынын биринчи жарым жылындагы тарыхы ачык-айкын көрсөтүү.

Калктын улуттук составы менен байланыштуу федеративдик республика маселеси жөнүндө Энгельс мындай деп жазган:

«Азыркы Германиянын ордуна эмне болууга тийиш?» (мында реакциячыл монархиялык конституция бар жана дал ошондо реакциялык түрдө майда мамлекеттерге бөлүүлөр бар, бөлүүлөр болгондо да «пруссачествонун» өзгөчөлүктөрүн туташ Германияга сиңирип жиберүүнүн ордуна, ал өзгөчөлүктөрдү түбөлүк кыла турган бөлүүлөр бар). «Менимче, пролетариат бирдиктүү жана бөлүнбөс республиканын формасын гана колдоно алат. Федеративдик республика Кошмо Штаттардын чыгыш жагында азыр бөгөт болуп бара жатса да, Кошмо Штаттардын чоң территориясында али да болсо, жалпы жана бүт алганда, зарыл нерсе. Эки

аралында төрт улут турган жана парламенттин биримдигине карабастан, закон чыгаруунун үч системасы катары менен жашап турган Англияда федеративдик республика алга карай кадам шилтегендик болор эле. Кичинекей Швейцарияда федеративдик республика алда качантан эле бөгөттүккө айланган, эгерде ал жерге али да болсо федеративдик республикага жол берүүгө мүмкүн боло турган болсо, мунун жалгыз гана себеби мына бул: Швейцария европалык мамлекет системасынын так эле пассивдүү мүчөсүнүн ролун аткарганына корстон болуп отурат. Германиянын федералисттик түрдө швейцарланышы абдан артка чегингендик болор эле. Союздук мамлекетти толук бирдиктүү мамлекеттен айырмалай турган эки пункт бар, аларды атап айта турган болсок мына булар: союзга кирген ар бир айрым мамлекеттин өзүнүн бөтөнчө граждандык жана уголовный закондору, өзүнүн бөтөнчө сот түзүлүшү болот, андан кийин, эл палатасы менен катар, мамлекеттерден жиберилген өкүлдөрдүн палатасы жашап турат, жана анда чоң-кичинелигине карабастан ар бир кантон добуш берет». Германияда союздук мамлекет толук бирдиктүү мамлекетке өткөндүк болуп саналат, ошондуктан 1866-жана 1870-жылдардагы «жогорудан болгон революцияны» артка бурбастан, кайта «төмөнтөн болгон кыймыл» менен толуктоо керек[71].

Мамлекеттин формалары жөнүндөгү маселеге Энгельстин туш келди карабай тургандыгы мындай турсун, кайта, ар бир айрым учурдун конкреттүү-тарыхый өзгөчөлүктөрүнө жараша белгилүү бир өткөөл форманын *эмнеден эмнеге* өтүү болуп санала турганын эсепке алуу үчүн, дал ошол өткөөл формаларды эң кылдаттуулук менен талдап чыгууга тырышат.

Маркс сыяктуу Энгельс да, пролетариаттын жана пролетардык революциянын көз карашы менен, демократиялык централизмди, бирдиктүү жана бөлүнбөс республиканы жактайт. Федеративдик республиканы ал же айрыкча бир нерсе жана өнүгүүнүн бөгөтү деп, же монархиядан централисттик республикага өткөндүк деп, белгилүү бир өзгөчө шарттарда «алга карай кадам шилтегендик» деп карайт. Жана ошол өзгөчө шарттардын ичинде улут маселеси алга коюлат.

Маркс сыяктуу Энгельс да майда мамлекеттердин реакциячылыгын жана белгилүү бир конкреттүү учурларда бул реакциячылыкты улут маселеси менен далдалагандыкты аёосуз сынга алганына карабастан, аларда улут маселесинен баш тартууга тырышкандыктын өзү турмак көлөкөсү да жок; «өздөрүнүн» кичинекей мамлекеттеринин мещандык-тар улутчулдугуна каршы толук закондуу күрөшкө негизденген голландиялык марксисттер менен поляк марксисттери көп учурларда ошентип улут маселесинен баш тартууга тырышып күнөөлүү болуп жүрүшөт.

Ал түгүл Англияда,— андагы географиялык шарттар да, тилдердин жалпылыгы да, алда нече жүз жылдан бери келе жаткан анын тарыхы да, Англиянын айрым майда бөлүмдөрүнүн улут маселесин «бүтүргөн» сыяктуу болуп көрүнгөн болсо да,— мына ушундай жерде да Энгельс улут маселесинин али жоюла электиги жөнүндөгү айкын фактыны эсепке алып, ошондуктан федеративдик республиканы «алга карай кадам шилтегендик» деп эсептеп отурат. Албетте, бул жерде федеративдик республиканын кемчиликтерин сынга алуудан жана бирдиктүү, централисттик-демократиялык республика үчүн эң чечкиндүү пропаганда жүргүзүүдөн жана күрөшүүдөн баш тартуунун көлөкөсү да жок.

Бирок демократиялык централизмди Энгельс эч убакта бюрократиялык мааниде түшүнбөйт; буржуазиялык жана майда буржуазиялык идеологдор, алардын ичинде анархисттер гана муну бюрократиялык мааниде колдонушат. Энгельсче түшүнгөндө централизм, «коммуналар» менен областтар мамлекет бирдигин өз ыктыярлары менен жактаган күндө, бюрократизмдин жана жогорудан «командалоонун» кандайын болсо да сөзсүз жоё турган, кең көлөмдөгү жергиликтүү өзүн-өзү башкарууну эч жокко чыгарбайт.

Марксизмдин мамлекет жөнүндөгү программалык көз караштарын өрчүтүп, Энгельс мындай деп жазат:

> ...Мына ошентип, бирдиктүү республика керек, бирок бул 1798-жылы императорсуз курулган империядан башка эч нерсе болуп табылбаган азыркы француз республикасынын маанисинде эмес. 1792-жылдан тартып 1798-жылга чейин француздук ар бир департамент, ар бир община (Gemeinde) америкалык үлгү боюнча толук өзүн өзү башкаруу менен пайдаланды, биз да мына ушуга жетишүүгө тийишпиз. Өзүн өзү башкарууну кандай уюштуруу

керек экендигин жана ишти бюрократиясыз кандай жүргүзүү керек экендигин бизге Америка жана биринчи француз республикасы көрсөтүп жана далилдеген эле, азыр Канада, Австралия жана Англиялык башка колониялар да көрсөтүп отурат. Мындай провинциялык (областтык) да, общиналык да өзүн өзү башкаруулар, мисален, швейцариялык федерализмден көрө алда канча эркинирээк мекемелер болуп саналат; ырас, швейцариялык федерализмде кантон бундга» (башкача айтканда, бүткүл федеративдик мамлекетке) «эң эле көз каранды эмес, бирок ошону менен катар уездге (бециркке) да, общинага да көз каранды эмес. Кантондук өкмөттөр уезддик исправниктерди (штатгальтерлерди) жана префекттерди дайындашат; бул, англичан тилинде сүйлөй турган өлкөлөрдө тап-такыр жок жана биз да келечекте өз ичибизде пруссиялык ландраттарды жана регирунгстраттарды» (комиссарларды, исправниктерди, губернаторлорду, жалпысынан жогортон дайындалуучу чиновниктерди) «жоюу менен катар, муну да чечкиндүү түрдө жоюуга тийишпиз». Энгельс ушуга жараша программанын өзүн өзү башкаруу жөнүндөгү пунктун төмөндөгүдөй формулировкалоону сунуш кылат: «Жалпы шайлоо укугу менен шайланган чиновниктер аркылуу провинцияда» (губернияда же областта), «уездде жана общинада толук өзүн өзү башкаруу болсун; мамлекет тарабынан дайындала турган жергиликтүү жана провинциялык бийликтердин бардыгы жоюлсун»[72].

Керенскийдин жана башка «социалисттик» министрлердин өкмөтү жаап койгон «Правдада»[73] (№ 68, 1917-жыл 28-май) мага биздеги жалган революциячыл жалган демократиянын жалган социалисттик өкүлдөрүнүн кандай кылып бул пунктта — албетте, жалгыз гана ал пунктта эмес — *демократизмдин* кыжыр кайнатып чегингендиктерин көрсөткөн учурларым болгон эле*. Империалистттик буржуазия менен «коалиция жасоо» аркылуу өздөрүн байлап койгон адамдардын бул көрсөтмөлөрдү укпай керең болгону түшүнүктүү нерсе.

Көрсөтүп кетүү өтө зарыл: көбүнчө майда буржуазиялык демократиянын арасында көп таралып жүргөн, кө-

* Караңыз: Чыгармалар, кыргызча биринчи басылышы, 24-т., 590—593-б. *Ред.*



нүмүшкө айланган жалган көз караштарды Энгельс фактыларды келтирип, абдан таамай мисалдарга сүйөнүп, төгүндүккө чыгарат; бул көнүмүшкө айланган жалган көз караш боюнча централисттик республикадан көрө федеративдик республикада көбүрөөк эркиндик бар болот имиш. Бул туура эмес. Франциянын 1792—1798-жылдардагы централисттик республикасы менен Швейцариянын федералисттик республикасы жөнүндө Энгельстин келтирип отурган фактылары муну төгүндүккө чыгарат. Чыныгы демократиялык централисттик республика федералисттик республикадан көрө эркиндикти *көбүрөөк* берген. Же башкача айтканда: тарыхта белгилүү болгон жергиликтүү, областтык жана башка эркиндиктин *эң көбүн* берген федеративдик республика эмес, *централисттик* республика.

Биздеги партиялык пропагандада жана агитацияда бул фактыга, ушул сыяктуу жалпысынан федеративдик жана централисттик республика жөнүндөгү жана жергиликтүү өзүн өзү башкаруу жөнүндөгү маселенин бардыгына да, жеткиликсиз көңүл бурулуп келди, али да болсо жеткиликсиз көңүл бурулуп жүрөт.

### 5. Маркстин «граждандык согуш» деген китебине 1891-жылы жазылган сөз башы

«Франциядагы граждандык согуш» деген китептин үчүнчү басылышына Энгельс сөз башы жазган,—1891-жылы 18-мартта жазылды деп белгиленген бул сөз башы адегенде «Neue Zeit» деген журналга басылып чыккан: — ошол сөз башында Энгельс мамлекетке байланышы бар маселелер жөнүндө өтө кызык эскертүүлөрдү, жазуу менен катар, Коммунанын[74] сабактарынын сонун даана маалыматын берет. Авторду Коммунадан ажыратып турган жыйырма жылдык мезгилдин бардык тажрыйбасы менен тереңдетилген жана Германияда таралып жүргөн мамлекетке суевериелик кылып ишенүүчүлүккө» атайы каршы багытталган бул маалымат, караштырылып отурган маселе тууралу марксизмдин *акыркы сөзү деп* айтылууга абдан болот.

Францияда — дейт Энгельс,— ар бир революциядан кийин жумушчулар куралдуу болуп калып жүргөн; «ошондуктан малекеттик бийликтин тизгинин кармап турган буржуалардын биринчи милдети жумушчуларды куралсыздандыруу болгон. Ошондуктан жумушчулар жеңип алган ар бир ре-

волюциядан кийинки жаңы күрөш жумушчулардын жеңилиши менен бүтүп келген»[75]...

Буржуазиялык революциялардын тажрыйбасынын корутундусу мында канчалык кыска айтылган болсо, ошончолук маанилүү кылып айтылган. Иштин мазмуну — ошону менен катар, мамлекет жөнүндөгү маселе тууралу да *(эзилген тапта курал барбы?)* — мында эң сонун айтылган. Буржуазиялык идеологиянын таасири астында жүргөн профессорлор да, майда буржуазиялык демократтар да иштин дал ушул мазмунунан эң көп учурларда буйтап өтүп жүрүшөт. 1917-жылдагы орус революциясында буржуазиялык революциялардын ушул сырын айтып келжиреөнүн абийири (кавеньяк абийири) «меньшевик», «бул да марксист» Церетелиге тийди. 11-июндагы өзүнүн «тарыхый» сөзүндө Церетели Петербург жумушчуларын куралсыздандырууга буржуазиянын бел байлаганы тууралу айтып салды, албетте, бул ниетти өзүнүн ниети кылып жана жалпысынан «мамлекеттик» зарылдык да ушундай, деп көрсөттү![76]

Церетелинин 11-июндагы тарыхый сөзү, албетте, 1917-жылдагы революциянын тарыхчысынын кайсынысы үчүн болсо да, эсерлер менен меньшевиктердин господин Церетели баштаган блогунун революциячыл пролетариатка *каршы* болуп, буржуазия жагына өтүп кеткендигин көрсөтүүчү өтө айкын иллюстрациялардын бири болуп саналат.

Энгельстин сөз арасында белгилей кеткен,— дагы ошол мамлекет жөнүндөгү маселе менен байланыштуу болгон,— экинчи эскертүүсү дин жөнүндө эле. Германиялык социал-демократия улам барган сайын оппортунистчил болуп чирий баштаганына жараша, «динди ар кимдин жеке өз иши деп жарыялоо» деген атактуу формуланы филистерлик кылып тескери ой жорууларга белчесинен батып кеткендиги жалпыга маалим. Атап айтканда, алар бул формуланы мындайча түшүндүрүшкөн: дин маселеси революциячыл пролетариаттын *партиясы үчүн да* ар кимдин жеке иши болуп саналмакчы!! Энгельс пролетариаттын революциялык программасына болгон ушул толук чыккынчылыкка каршы турган; 1891-жылы ал өз партиясындагы оппортунизмдин жаңыдан гана башталып келе жаткан *эң начар* белгилерин байкаган, ошондуктан ал өзүнүн сөзүн мындай деп өтө чебердик менен сүйлөгөн:



«Коммунада заседание кылуучулар жалаң эле жумушчулардын өздөрү же жумушчулардын чын таанылган өкүлдөрү дээрлик болучу, мына ушуга жараша Коммунанын токтомдору да анык пролетардык мүнөздө болгон. Бул токтомдор же шерменделик коркоктугунан республикалык буржуазия ишке ашыруудан баш тарткан жана жумушчулар тарабынын эркин иш кылышына зарыл негиз болгон реформаларды декреттеди. Диндин *мамлекетке катышы* жок, ал жөн эле ар кимдин жеке өз иши, деген принциптин турмушка ашырылышы ушундай болгон. Коммунанын чыгарган токтомдору жумушчулар табынын түздөн-түз көздөгөн таламдары болду жана ал токтомдор кээде эски коомдун тартибин абдан бузуп отурду...[77]

Энгельс соккуну немец оппортунизмине каршы таптаамай багыттап, «мамлекетке катышы жок» деген сөздөрдү атайы таамайлап көрсөтүп отурат; ал эми оппортунизм болсо: диндин *партияга катышы* жок, ал ар кимдин жеке өз иши деп жарыялаган, мына ошентип, революциячыл пролетариаттын партиясын динде болбоо абалына жол берүүгө даяр турган, бирок элдин мээсин айландыруучу дин уусуна каршы *партиялык* күрөштүн милдетинен баш тарткан эки жүздүү «эркин ойлуу» мещандыктын деңгээлине түшүргөн болучу.

Германиялык социал-демократиянын келечектеги тарыхчысы, анын 1914-жылдагы маскаралык менен кыйрашынын тамырын караштырып келип, бул маселе тууралу далай-далай эң кызык материалды табат, партиянын идеялык жолбашчысы Каутскийдин макалаларындагы бултактаган, оппортунизмге эшикти кең ачкан сөздөрүнөн баштап, «Los-von-Kirche-Bewegung»ке[78] (чиркөөдөн бөлүнүү кыймылына) партиянын 1913-жылы кандай карагандыгына чейин далай-далай эң кызык материалды табат.

Эми Коммуна өткөндөн жыйырма жыл кийин анын сабактарын күрөшүүчү пролетариатка Энгельстин кандайча жыйынтыктап көрсөткөнүнө өтөлүк.

Энгельстин алдыңкы планга чыгарган сабактары мына булар:

...«1798-жылы Наполеон түзгөн мурунку борборлоштурулган өкмөттүн эзүүчү бийлиги, армиясы, саясий полициясы, бюрократиясы ошондон бери карай ар бир жаңы өкмөттүн колуна өткөн сайын,

буларды керектүү курал катарында кармап, өзүнүн душмандарына каршы пайдаланып келген бийликтин өзү, мына ушул бийлик Парижде кандай кулаган болсо, Франциянын бардык жеринде да ошондой эле кулануура тийиш эле.

Жумушчу табы үстөмдүктү колуна алгандан кийин, ошондон мындай тартып, мурунку эски мамлекеттик машина менен кожоюндук кыла албайт; жумушчу табы өзүнүн жаңы эле колуна алган үстөмдүгүнөн кайта дагы ажырап калбас үчүн, бир жагынан, ошого чейин өзүнө каршы колдонулуп келген эски эзүүчүлүк машинаны бүт бойдон жок кылышы керек, экинчи жагынан, өзүнүн депутаттары менен чиновниктеринин баарын да, кайсы убакытта болбосун, алмаштырыла тургандыгын жарыялап, өзүн алар жөнүндө камсыз кылышы керек,— Коммуна эң оболтон тартып эле мына ушундай деп эсептөө керек эле»...[79]

Монархияда гана эмес, *демократиялык республикада* да мамлекеттин мамлекет бойдон кала бере тургандыгын, башкача айтканда, өзүнүн негизги өзгөчө белгисин: кызмат адамдарын, «коомдун кызматчыларын», анын органдарын ошол коомдун үстүнөн карай турган *кожоюнга* айландыруучу белгисин мамлекеттин сактап кала бере тургандыгын Энгельс бир эмес, алда нече мертебе дапдаана көрсөтүп отурат.

...«Мамлекетти жана мамлекеттин органдарын коомдун кызматчысынан коомдун үстүнөн карай турган кожоюнга айландырууга каршы, ушул күнгө чейинки мамлекеттердин баарында да сөзсүз болуп келген абалга каршы, Коммуна катасыз эки жолду колдонду. Биринчиден, Коммуна башкаруу, сот, эл агартуу ишиндеги кызмат орундарынын баарына да жалпы шайлоо укугу боюнча шайланган адамдарды дайындады, анын үстүнө, шайлаган элдин чечими боюнча каалаган убакытта ал адамдарды орундарынан алуу укугун киргизди. Экинчиден, Коммуна кызмат адамдарынын жогорку даражадагысына да, төмөнкү даражадагысына да башка жумушчулар алып тургандай гана акы төлөдү. Коммуна төлөгөн эң жогорку жалуун 6000 франк болду*. Ошентип, анын үстүнө, ал түгүл, Коммунанын өкүлдүү мекемелердеги депутаттарга арнап императивдик мандаттарды киргизгенине карабастан, орун издөөчүлүккө жана мансапкорчулукка ишенимдүү бөгөт салынды...[81]

Энгельс бул жерде айрыкча кызыктуу бир чекке, ырааттуу демократия, бир жагынан, социализмге *айлана турган* чекке, экинчи жагынан, ал, социализмди *талап кыла турган* чекке келип отурат. Анткени, мамлекетти жок кылуу үчүн мамлекеттик кызмат функцияларын контролдук кылуу менен учёт жүргүзүүнүн эң жөнөкөй операциясына, адегенде калктын эбегейсиз көпчүлүгүнүн, андан кийин бүткүл калктын ар биринин колунан келе турган операцияга айландыруу зарыл. Ал мансапкорчулукту толук жок кылуу үчүн, мамлекет кызматындагы, доходсуз болсо да, «урматтуу» орундарды, банктардагы жана акционердик коомдордогу доходу мол орундарга өткөрө турган көпүрө *боло албай* тургандай кылуу талап кылынат; эгерде эң эле барып турган эркин капиталисттик өлкөлөрдү ала турган болсок, алардын баарында мамлекет кызматындагы орун *ар дайым* жанагыдай көпүрө болуп отурат.

Бирок ар бир улуттун өз тагдырын өзү чечүү укугу капитализмдин тушунда болууга мүмкүн эмес, социализмдин тушунда кереksиз болуп калат имиш деп жаңылышкан, маселен, кайсы бир марксисттерге окшоп, Энгельс жаңылышкан эмес. Буга окшогон, таап айтылган өткүр сөз сыяктуу болгону менен, иш жүзүндө туура эмес болгон пикирди демократиялык мекемелердин *кай-кайсынысы* жөнүндө болсо да, алардын ичинде чиновниктерге бериле турган бир аз гана жалуун жөнүндө да кайталап айтууга болор эле, анткени, капитализмдин тушунда аягына чейин ырааттуу демократизм боло албайт, ал эми социализмдин тушунда болсо, демократиянын кандайы болсо да *бара-бара жок болот*.

Бул — бир тал чачы кем адам кашка баш боло алабы, же жокпу, деген эски күлдүргү сөз сыяктанган софизм.

Демократиянын *аягына чейин* өнүктүрүү, андай өнүгүүнүн *формаларын* издеп табуу, аларды *практикада* сынап көрүү жана башкалар,— мына ушулардын бардыгы социалдык революция үчүн күрөшүүдөгү состав-

* Номиналдык жактан бул 2400 сом чамасында болот, акчанын азыркы курсуна чакканда 6000 сомго жакын болот. *Бүткүл мамлекетте* эң көп койгондогу жалуун 6000 сом болсун дебестен, шаардык думалардагы жалуунду 9000 сомго жеткирүү керек деп жүргөн кайсы бир большевиктердин сөзү таптакыр кечирерлик иш эмес,— бул жетишерлик сумма[80].

дык милдеттердин бири болуп саналат. Айрым алынган демократизмдин эч кандайы социализмди бербейт. Бирок турмушта демократизм эч качан «айрым алынбайт», «бирге алынат», экономикага да өз таасирин тийгизет, *экономиканын* кайта түзүлүшүнө түрткү болот, экономикалык өнүгүштүн таасирине өзү да түшөт жана дагы ушул сыяктуулар. Жандуу тарыхтын диалектикасы мына ушундай.

Энгельс сөзүн мындай деп улантат:

...Эски мамлекеттик бийликтин ушул коңторулушу (Sprengung) жана анын ордун жаңы, чыныгы демократиялык бийликтин баса тургандыгы «Граждандык согуштун» үчүнчү бөлүмүндө толук жазылган. Бирок жанагы эскинин ордун жаңы баскандыктын кайсы бир белгилерине кыскача дагы бир токтолуп өтүү бул жерде зарыл болуп отурат, анткени, дал Германиянын өзүндө мамлекетке суевериелик кылып ишенүү дегенибиз философиялыктын чыгып, буржуазиянын жалпы аң-сезимине жана ал түгүл толуп жаткан жумушчулардын да аң-сезимине өттү. Философтордун илими боюнча, мамлекет дегенибиз — «идеянын ишке ашырылышы», же, философиялык тилге которгондо, мамлекет — кудай-тааланын жер үстүндөгү өкүмү, малекет — түбөлүк чындык менен түбөлүк адилеттик ишке ашырылып тура турган же ишке ашырылууга тийиш болгон орун. Ушундан барып мамлекетке жана ага байланышы бар нерселердин бардыгына суевериелик кылып урматтоочулук чыккан,— ушул суевериелик кылып урматтоонун кишилердин мээсине сиңип калгандыгынын себеби: бүткүл коомго жалпы болгон иштердин жана таламдардын ордунда турган жана корголо турган жолу мурункуча гана болууга мүмкүн экен деп, башкача айтканда, мамлекет аркылуу жана анын доходдуу орундары менен сыйланган чиновниктер аркылуу гана орундалып, корголуу мүмкүн экен, деп ойлоого адамдар жаштайынан өнөкөт алып кеткен. Мурас болуп келе жаткан монархияга ишенүүдөн баш тартып, демократиялык республиканы жактоочу боло калсак, илгери карай адаттан тыш чоң кадам шилтейт экенбиз, деп ойлошот адамдар. Чындыгына келгенде, демократиялык республикада да мамлекет дегенибиз бир таптын экинчи тапты басууга



жумшай турган машинасы болуп кала берет, бул жагынан караганда ал монархиядагыдан эч канча кем болбойт. Эң эле жакшы дегенде, мамлекет — таптык үстөмдүк үчүн күрөшүүдө жеңип чыккан пролетариаттын колуна мурас болуп өтө турган бир балаа: жеңген пролетариат да, дал Коммуна сыяктуу, ал балаанын жаман жактарын дароо шылып таштоого аргасыз болот, жаңы эркин коомдук шарттарда өсүп чыккан келечектеги муундар ушу мамлекеттин бардык ыпластарын бүт жоюуга жараганча ошондой кылууга мажбур болот»[82].

Монархиянын ордуна республика болгон учурда жалпысынан мамлекет жөнүндөгү маселе боюнча социализмдин негиздерин унутуп койбосун үчүн Энгельс немецтерди алдын ала сактандырып келген. Өздөрүнүн «коалициялык» практикасында мамлекетке суевериелик кылып ишенгендигин жана аны суевериелик кылып урматтагандыгын көрсөткөн Церетели менен Чернов господиндерге Энгельстин бул сактандыруулары азыр туура сабак болуп окулуп отурат!

Дагы бир эки пикир: 1) Эгер Энгельс, демократиялык республика кезинде да мамлекет «бир тапты экинчи тап эзүү үчүн жумшала турган машина» болуп кала берет, бул жагынан караганда ал монархиядагыдан «эч канча кем болбойт», деген болсо, бул сөз — кайсы бир анархисттердин «үйрөтүп» жүргөнүндөй, эзүү *формасынын* кандайы болсо да пролетариат үчүн баары бирдей дегендикке эч бир жатпайт. Тап күрөшүнүн жана тап эзүүчүлүгүнүн эң кең, эң эркин, эң ачык *формасы* жалпысынан таптарды жок кылуу үчүн күрөшүүдө пролетариатка гиганттык жеңилдик берет.

2) Эмнеликтен жаңы муун гана мамлекеттин бардык ыпластарын түгөлү менен тээп таштоого жарай алат,— бул маселе демократияны жеңип чыгуу маселеси менен байланыштуу. Биз эми ушул маселеге өтөбүз.

### 6. Энгельс демократияны жеңип өтүү жөнүндө

Энгельс бул маселе жөнүндөгү пикирин, «социал-демократ» деген аттын *илимий жагынан* туура эместигине байланыштуу айтууга туура келген.

Энгельс өзүнүн 1870-жылдарда ар түрдүү темада, көбүнчө «интернационалдык» мазмундагы макалаларынын жыйнагына («Internationales aus dem «Volksstaat»»*)

* — «Эл мамлекетинен» «Эл аралык темада». *Ред.*

жазган сөз башында — 1894-жылы 3-январда жазылды деп белгиленген, башкача айтканда, Энгельстин өлгөн жылынан бир жарым жыл мурда жазылган сөз башында ал бардык макалаларда «социал-демократ» деген сөз *эмес* «коммунист» деген сөздүн колдонулгандыгын эскерткен, анткени, ал кезде Франциядагы прудонисттер да, Германиядагы лассальянчылар[83] да өздөрүн социал-демократ деп аташкан.

Энгельс сөзүн мындай деп улантат:

> ...«Ошондуктан өз көз карашыбызды атайын көрсөтүү үчүн мындай чубалжыган сөздү колдонууга Маркска да, мага да эч бир мүмкүн болбоду. Азыркы убакытта иштин жайы башкача болуп олтурат, ошондуктан бул сөз («социал-демократ» деген сөз) мүмкүн, жарап кетер (mag passieren) деген менен экономикалык программасы жалпысынан социалисттик гана болбостон, түздөн-түз коммунисттик болгон партия үчүн,— түпкү саясий максаты бүткүл мамлекетти, демек, демократияны да жеңүү болгон партия үчүн бул сөз дал келе койбойт (unpassend, ылайык келбейт). Бирок да, *чыныгы* (курсив Энгельстики) саясий партиялардын аттары өздөрүнө эч качан толук ылайык келбейт; партия өнүгүп отурат, аты калыбынча кала берет»[84].

Диалектик Энгельс өмүрү өткөнчө диалектикадан тайган эмес. Маркс экөөбүздүн партияга коё турган эң сонун, илимий жагынан далма-дал атыбыз бар эле, бирок чыныгы, башкача айтканда, массалык пролетардык партия жок болду, дейт Энгельс. Азыр (XIX кылымдын аягы) чыныгы партия бар, бирок анын аты илимий жагынан туура эмес. Эч нерсе эмес, «жарап кетер», партия *өнүгө* берсе гана, атынын илимий жагынан далма-дал эместиги анын өзүнөн жашырылбаса жана анын дурус багытта өнүгүшүнө тоскоолдук кылбаса гана болгону!

Мүмкүн, кайсы бир тамашакөй кишилер бизди, большевиктерди да, Энгельсче сооротор: бизде чыныгы партия бар, ал эң жакшы өнүгүп жатат; «большевик» деген сөз да ага ат болууга «жарап кетер» дешер, бул сөздүн өзү маанисиз, жарамсыз сөз, эч нерсенин маанисин бере албайт, жалгыз эле кокусунан болгон бир кырдаалды элестетет, ал кырдаал дегенибиз — 1903-жылы Брюссель-Лондондо болгон съездде биздин көпчүлүк болуп



чыккандыгыбыз[85]... Мүмкүн, азыр, республикачылардын жана «революциячыл» мещандык демократиянын июлда жана августта биздин партияны куугунтукка алганы «большевик» деген сөздү бүткүл эл урматтай турган сөзгө айландыргандан кийин, мындан башка да алар партиябыздын *чыныгы* өнүгүү жолуна эң зор, тарыхый кадам жасагандыгын көрсөткөндөн кийин, мүмкүн, мен да партиябыздын атын өзгөртүү жөнүндөгү өзүмдүн апрелде киргизген сунушумда эки ойлуу болгон болор элем*. Мүмкүн, мен жолдошторума: партия коммунисттик партия деп аталсын, большевиктер деген сөз кашаанын ичинде кала берсин, деп «компромисс» сунуш кылган болор элем...

Бирок революциячыл пролетариаттын мамлекетке көз карашы жөнүндөгү маселеге караганда, партиянын аты жөнүндөгү маселе алда канча мааниси кем маселе.

Мамлекет жөнүндөгү кадимки пикирлерде бул жерде Энгельс сактандырган жана мындан мурунку жазгандарыбызда биз да сөз арасында эскертип өткөн жаңылыштыкка ар дайым жол берилип жүрөт. Атап айтканда: малекеттин жок кылынышы демократиянын да жок кылынышы болуп санала тургандыгын, мамлекеттин бара-бара жок болушу — демократиянын да бара-бара жок болушу болуп санала тургандыгын ар дайым унутуп жүрүшөт.

Минтип айтуунун өзү биринчи караганда эң эле таң каларлык жана түшүнүксүз нерсе болуп көрүнүү мүмкүн; балким, биз азчылыктын көпчүлүккө баш ийүү принцибин колдонбой кете турган коом курулушунун келишин күтүп жүргөн жокпузбу, анткени, демократия дегендин өзү да ошондой принципти моюнга алгандык эмеспи? — деп кимдир бирөөлөрдүн коопторуна да болот.

Жок. Демократия азчылыктын көпчүлүккө баш ийиши менен бирдей нерсе *эмес*. Демократия деген — азчылыктын көпчүлүккө баш ийишин моюнга алуучу *мамлекет*, башкача айтканда, бир таптын экинчи тапка, калктын бир бөлүгүнүн экинчи бөлүгүнө системалуу түрдө *зордук* көргөзө турган уюм.

Биздин түпкү максатыбыз — мамлекетти жок кылуу, башкача айтканда, уюмдашкан түрдөгү жана системалуу түрдөгү зордуктун кандайын болсо да, жалпысынан

---

* Караңыз: Чыгармалар, 5-басылышы, 31-т., 100, 111, 116-б. *Ред.*

адамдарга зордук көрсөтүүнүн кандайын болсо да жок кылуу. Биз азчылыктын көпчүлүккө баш ие турган принциби колдонулбай турган коом тартибинин келишин күтүп отурганыбыз жок. Бирок, биз социализмге карай умтулганда, социализм коммунизмге өсүп чыгат, деп ишенебиз, мына ушуга байланыштуу жалпысынан адамдарга зордук көрсөтүүнүн, бир адамдын экинчи адамга, калктын бир бөлүгүнүн анын экинчи бөлүгүнө *баш ийишинин* кандайынын болсо да зарылдыгы жоголот, деп ишенебиз, анткени, коомдуктун элементарлык шарттарын бузбай колдонууга адамдар эч бир *зордуксуз* эле, эч бир *баш ийдирүүсүз эле өнөкөт кылып алышат.*

Өнөкөт кылып алуунун ушул элементин ачык кылып көрсөтүү үчүн. Энгельс жаңы *муун* жөнүндө, «жаңы, эркин коомдук шарттарда өсүп чыккан, мамлекеттиктин бүткүл ушул ыпластарын тап-такыр тээп таштоого жарамдуу»,[86] — мамлекет аттуунун баарысын, ошонун ичинде демократиячыл республикалык мамлекеттикти да ыргытып таштоого жарамдуу жаңы муун жөнүндө айтып отурат.

Муну түшүндүрүү үчүн, мамлекеттин бара-бара жок болушунун экономикалык негиздери жөнүндөгү маселени караштырып өтүү керек.

## V ГЛАВА

## МАМЛЕКЕТТИН БАРА-БАРА ЖОК БОЛУШУНУН ЭКОНОМИКАЛЫК НЕГИЗДЕРИ

Маркстин «Гота программасын сындоо» деген китебинде бул маселеге эң толук түшүндүрүү берилген (Браккеге 1875-жылы 5-майда жазылган каты 1891-жылы гана «Neue Zeit»тин IX, I санында басылып чыккан; орусчасы айрым китепче болуп басылып чыккан.[87] Бул сонун чыгарманын лассальянчылыкты сынга алган полемика жагын, мунун, мындайча айтканда, жакшы жагын, атап айтканда: коммунизмдин өнүгүшү менен мамлекеттин бара-бара жок болушунун ортосундагы байланышка талдоо жасаган жагын көлөкөгө калтырып кеткен.

### 1. Маркстин маселени коюшу

1875-жылы 5-майда Маркстин Браккеге жазган катын 1875-жылы 28-мартта Энгельстин Бебелге[88] жазган, жогоруда каралып өткөн каты менен үстүртөн салыштырганда Энгельстен көрө Маркстин алда канча «мамлекетчил» болуп көрүнүшү мүмкүн, бул эки жазуучунун мамлекетке көз караштарындагы айырма да эң эле бир кыйла болуп көрүнүшү мүмкүн.

Энгельс Бебелге мамлекет жөнүндөгү келжирек сөздү деги эле ташта деп, мамлекет деген сөздү программадан бүтүндөй чыгарып таштап, анын ордуна «община» деген сөздү колдонгун, деп сунуш кылат; Энгельс, ал түгүл, Коммуна сөздүн дал өз маанисинде мамлекет болгон эмес, дейт. Бирок эми Марксти ала турган болсок, ал, «коммунисттик коомдун келечектеги мамлекеттиги» деген сөздү айтып отурат, башкача айтканда, коммунизмдин тушунда да мамлекеттин зарылдыгын моюнга алган сыяктуу болуп отурат.

Бирок мындай көз караш түп-тамырынан бери туура эмес көз караш болор эле. Жакыныраак келип караганда мамлекетке жана анын бара-бара жок болушуна Маркс менен Энгельстин көз караштарынын бири-бирине абдан дал келе тургандыгы ап-ачык көрүнүп турат, ал эми Маркстин жогоруда келтирилген сөзү болсо, дал ошол бара-бара *жок болуучу* мамлекеттик жөнүндө айтылган сөз.

Мамлекеттин *келечектеги* бара-бара жок болушунун учурун паланча убакытта болот деп кесип айтууга болбой тургандыгы ачык иш, себеби, мунун өзү көрүнөө узак убакытка созула турган процесс. Маркс менен Энгельстин ортосунда айырма бар сыяктанып турганы — алардын алган темаларынын, алардын көздөгөн милдеттеринин айырмалуулугунан болуп отурат. Энгельстин ал каттагы көздөгөн максаты мамлекет тууралу эл оозунда жүргөн көнүмүшкө айланган жалган көз караштардын (Лассаль да бир кыйла ишенген жалган көз караштардын) маанисиздигин Бебелге абдан бадырайтып, кескин түрдө, таамайлап көрсөтүү болгон. Маркс *бул* маселени сөз арасында гана айта кетип отурат, Маркстин көңүл бурганы экинчи тема: коммунисттик коомдун *өнүгүшү* болгон.

Маркстин бүткүл теориясы өнүгүү жөнүндөгү теорияны — өтө ырааттуу, толук, абдан ойлонгон жана мазмунга бай формада алып,— азыркы замандагы капитализмге колдонгондук. Маркс үчүн бул теорияны капитализмдин *жакын арадагы* кыйрашына да, *келечектеги* коммунизмдин *келечектеги* өнүгүшүнө да колдонуу жөнүндө маселесинин келип чыкканы табигый нерсе.

Келечектеги коммунизмдин келечектеги өнүгүшү жө-

нүндөгү маселени кандай *маалыматтардын* негизинде коюу керек эле?

Мына бул маалыматтардын негизинде коюу керек болучу: ал капитализмден *туулат,* капитализмден тарыхый түрдө өнүгөт, капитализм *туудурган* коомдук күчтүн аракеттеринин натыйжасы болуп саналат. Марксте утопияларды ойлоп чыгарууга аракет кылуунун, билүүгө эч бир мүмкүндүгү жок нерсени жоромолдоонун көлөкөсү да жок. Мисал үчүн алсак, табийгат изилдөөчү илимпоз жаңы, биологиялык түрдүн башта чыккан жерин, анын өзгөрүлө турган белгилүү багытын билип отургандан кийин, ал биологиялык түрдүн эмки өнүгүшү кандай боло тургандыгын айтып, маселени кандай коё турган болсо, коммунизм жөнүндөгү маселени Маркс да дал ошондой койгон.

Маркс баарыдан мурда мамлекет менен коомдун мамилелештиги жөнүндөгү маселеге Гота программасынын киргизген чаташуусун жаратпай таштаган.

Маркс мындай деп жазат:

> ...«Азыркы замандагы коом — капиталисттик коом, бул цивилизаиялуу өлкөлөрдүн бардыгында да жашап турган коом, орто кылымдыктын кошмосунан аздыр-көптүр арылган коом, ар бир өлкөнүн тарыхый өнүгүшүнүн өзгөчөлүктөрүнө жараша аздыр-көптүр түрү өзгөрүлгөн коом, аздыр-көптүр өнүккөн коом. Мунун тескерисинче, «азыркы замандагы мамлекет» ар бир мамлекеттик чек ара өзгөрүлгөн сайын өзгөрүлүп турат. Пруссия-германиялык империядагы мамлекет Швейцариядагыдан тап-такыр башкача. Англиядагы мамлекет Кошмо Штаттагылардын таптакыр башкача мамлекет. Демек, «азыркы замандагы мамлекет» — фикция.
>
> Бирок да, алардын формаларынын бирдей эмес ар түрдүүлүгүнө карабастан, ар түрдүү цивилизациялуу өлкөлөрдүн ар түрдүү мамлекеттеринин жалпы бир белгиси бар, ал белги мына бул: мамлекеттин кай-кайсынысы болсо да аздыр-көптүр капиталисттик жол менен өнүккөн азыркы замандагы буржуазиялык коомдун негизинде турат. Ошондуктан бул мамлекеттердин кайсы бир олуттуу жалпы белгилери бар. Азыркы күндөгү түпкү тамыры — буржуазиялык коом бара-бара жок боло турган кездеги келечекке карама-каршы турган «азыркы замандагы мамлекетчилик» жөнүндө сүйлөгөндө, ушул мааниде сүйлөөгө болот.
>
> Андан кийин маселе мындайча коюлуп отурат. коммунисттик коомдо мамлекеттик кандай өзгөрүлүшкө учурайт? Башка сөз менен айтканда: ал кезде азыркы мамлекеттик функцияларга окшогон коомдук функциялардын кандайы калат? Бул маселеге илимий түрдө гана жооп берүүгө болот, «эл» деген сөздү «мамлекет» деген сөзгө нече миң мертебе айкалыштырсаң да, маселенин чечилишин бир эли да жылдыра албайт»[89]



Мына ошентип, Маркс «эл мамлекети» жөнүндөгү сөздөрдүн бардыгын шылдыңдап, маселенин коюлушу кандай болуу керек экендигин көрсөтүү жана маселеге илимий жооп берүү үчүн абдан аныкталган илимий маалыматтарга гана таянууга боло тургандыгын алдын ала эскерткен.

Өнүгүүнүн бүткүл теориясынын, жалпысынан бүткүл илимдин толук таамай белгилеп берген нерсесинин биринчиси: капитализмден коммунизмге *өтүүдө* өзгөчө бир стадиянын же өзгөчө бир этаптын болууга тийиш экендиги тарыхый жактан шексиз деген кырдаал,— бул кырдаалды утописттер да, социалисттик революциядан корккон азыркы замандагы оппортунисттер да унутуп жүрүшөт.

## 2. Капитализмден коммунизмге өтүү

Маркс сөзүн мындай деп улантат:

> ...«Капиталисттик коом менен коммунисттик коомдун ортосунда революция жолу менен биринчисин экинчисине айландыра турган доор бар. Бул доорго саясий өткөөл доору да ылайык келет жана бул доордун мамлекети *пролетариаттын революциячыл диктатурасынан* башка эч нерсе боло албайт»...[90]

Маркс бул корутундуну чыгарганда пролетариаттын азыркы замандагы капиталисттик коомдо аткарып отурган ролун талдоого, бул коомдун өнүгүшү жөнүндөгү малыматтарга жана пролетариат менен буржуазиянын бири-бирине карама-каршы таламдарынын бири менен бири эп келшипей тургандыгы жөнүндөгү малыматтарга сүйөнүп чыгарган.

Мурда маселе мындайча коюлчу эле: пролетариат азаттыкка жетиши үчүн буржуазияны кулатышы керек, саясий бийликти өз колуна алышы керек, өзүнүн революциялык диктатурасын орнотушу керек.

Азыр маселе бир канча башкачараак коюлуп отурат: коммунизмге карай өнүгүп бара жаткан капиталисттик коомдон коммунисттик коомго «саясий өткөөл доорусуз» өтүүгө мүмкүн эмес жана бул доордун мамлекети пролетариаттын революциячыл диктатурасы гана болууга мүмкүн.

Бул диктатуранын демократияга кандай катышы бар?

«Коммунисттик Манифест»: «пролетариатты үстөмдүк кылуучу тапка айландыруу» жана «демократияга ээ болуу» деген эки түшүнүктү бири-бири менен тим эле катар койгонун[91] биз жогоруда көрүп өттүк. Жогоруда айтылгандардын баарынын негизинде, капитализмден коммунизмге өтүүдө демократия кандайча өзгөрүлө тургандыгын тагыраак белгилөөгө болот.

Капиталисттик коомдо, анын өтө оңтойлуу өнүгүп бара жаткан шарты кезинде, демократиялык республикада аздыр-көптүр толук демократизм болот. Бирок бул демократизм ар качан капиталисттик эксплуатациянын тар рамкасы менен кысылган, ошондуктан ар качан, чындыгында, азчылык үчүн, мүлктүү таптар үчүн гана, байлар үчүн гана демократизм болуп кала берет. Капиталисттик коомдун эркиндиги, болжол менен айтканда, ар качан эле байыркы грек республикаларындагы кул ээлеринин эркиндигиндей болуп кала берет. Капиталисттик эксплуатациянын шарттары аркасында муктаждык менен жакырчылыкка белчесинен баткан азыркы замандагы жалданма кулдардын өзгөсү келишип, буларга «демократия» менен «саясат гана калып отурган жок», окуялар кадимкисинче, тынчтык жолу менен өтүп жатканда калктын көпчүлүгү коомдук саясий иштерге катышуудан четке кагылып отурат.

Бул сөздүн дурустугу баарыдан да айкыныраак болуп Германия менен ырасталышы мүмкүн, анткени, бул мамлекетте конституциялык легалдык таң каларлык даражада узак, жарым кылымга жакын дээрлик (1871—1914) бекем орун алып турду, ал эми социал-демократия болсо, бул убакыттын ичинде «легалдыкты пайдалануу» үчүн жана жумушчулардын эң жогорку бөлүгүн саясий партияга уюмдаштыруу үчүн бүткүл дүйнөнүн эч бир жеринде болбогон даражада иш иштей алды.



Капиталисттик коомдо байкалган саясий аң-сезимдүү жана ишмер жалданма кулдардын ал эң жогорку бөлүгү канчалык дейсиңер? 15 миллион жалданма жумушчудан социал-демократтар партиясына мүчө болуп отургандары бир миллион! Профессионалдык уюмдашкандары 15 миллиондон — үч миллион!

Капиталисттик коомдун демократизми — үркөрдөй болгон азчылык үчүн демократия, байлар үчүн гана демократия. Эгерде капиталисттик демократиянын механизмине жакындап келип карасак, кайсы гана жеринде болбосун: шайлоо укугунун «майда», майда болумуш болуп көрүнгөн бардык нерсесине карап көрсөк да (отуруктуулук цензи, аялдарды добуш берүү укугунан чыгарып таштоо жана дагы ушул сыяктуулар), өкүлдүү мекемелердин техникасына карап көрсөк да, чогулуштарга иш жүзүндө жасала турган тоскоолдуктарга (коомдук үй-жайлар «жакырлар» үчүн эмес!) карап көрсөк да, күндөлүк басма сөздөрдүн нагыз капиталисттик түрдө уюштурулгандыгына жана башкаларга, жана дагы ушул сыяктууларына карап көрсөк да,— ушулардын баары да демократизмди чектегенден чектөө экенин көрөбүз. Көбүнчө өзү эч убакытта муктаждыкты көрбөгөн, эзилген таптардын массалык турмушуна жакын келбеген адамдарга (буржуазиялык публицисттер менен саясатчылардын жүздөн токсон тогузу болбосо, ондон тогузу дал ошондой адамдар) кедейлер үчүн болгон бул чектөөлөр, чыгарып таштоолор, тоскоолдуктар майда-чуйда болуп көрүнөт, бирок алардын баарынын суммасын алганда, кедейлерди саясатка, демократияга активдүү түрдө катышууга жолотпойт, сыртка түрткүлөп таштайт.

Коммунанын тажрыйбасын талдап келип, Маркс: эзүүчү таптын кайсы өкүлү эзүүчүлөрдүн атынан парламентке кирип алып, аларды басып отурууга тийиш экенин эзилүүчүлөрдүн өздөрүнө бир нече жылда бир мертебе чечтирет! деп, капиталисттик демократиянын ушул *маанисин* эң сонун түшүнгөн[92].

Бирок өрүшү тар болбой койбой турган, кедейлерди жашырын түрдө түрткүлөп таштай турган, ошондуктан баштан-аяк жойпу жана жалган болгон ушул капиталисттик демократиядан илгери карай «уламдан-улам кең демократияга» өнүгүү иши, либералдык профессорлор менен майда буржуазиялык оппортунисттер ойлогондой, жөн эле, түп-түз жана жып-жылма түрдө бара албайт. Жок. Илгери карай өнүгүү, башкача айтканда,

коммунизмге карай өнүгүү пролетариаттын диктатурасы аркылуу болот, башкача боло албайт, анткени, эксплуататордун-капиталисттердин *каршылыгын кыйрата турган* башка эч ким жок, кыйратуу үчүн бул жолдон башка жол да жок.

Ал эми пролетариат диктатурасы, башкача айтканда, эзүүчүлөрдү басуу үчүн эзилгендердин авангардынын үстөмдүк кылуучу тап болуп уюмдашкан уюму демократияны жөнөкөй гана кеңейте салбайт. Байлардын демократизми болбой, *биринчи ирет* кедейлер үчүн демократизм, эл үчүн демократизм боло баштай турган демократизмди пролетариат диктатурасы эбегейсиз кеңитүү менен *бирге,* эзүүчүлөргө, эксплуататорлорго, капиталисттерге келгенде, эркиндикке бир катар чектер коёт. Адамзатты жалданма кулдуктан куткаруу үчүн буларды биз басууга тийишпиз, булардын каршылыгын биз күч менен кыйратууга тийишпиз,— басуу болгон жерде, зордук болгон жерде эркиндиктин жок экендиги, демократиянын жок экендиги ачык иш.

Энгельс Бебелге жазган катында муну абдан сонун айткан, окуучулардын эсинде болсо, Энгельс мындай деген: «мамлекет пролетариатка эркиндик үчүн эмес, өзүнүн душмандарын күч менен басуу үчүн керек, ал эми эркиндик жөнүндө сүйлөөгө мүмкүндүк болгон кезде, мамлекет да болбойт».[93]

Элдин эбегейсиз көпчүлүгү үчүн демократия болот, элди эксплуатациялоочулар жана эзүүчүлөр күч менен басылат, башкача айтканда, аларга демократия болбойт,— капитализмден коммунизмге *өтүү* кезинде демократиянын өзгөрүлүшү мына ушундай болот.

Коммунисттик коомдо гана, капиталисттердин каршылыгы биротоло кыйратылып, капиталисттер жоголгондо, таптар жок болгондо (башкача айтканда, коомдук өндүрүш куралдарына катышы жагынан коом мүчөлөрүнүн араларында эч бир айырма болбогондо) гана, мына ошондо гана «мамлекет жоголот жана *эркиндик жөнүндө сүйлөөгө болот»*. Анык толук, эч кандай кемкетиги жок, чыныгы демократия мына ошондо гана болууга мүмкүн жана ошондо гана иш жүзүнө ашырылат. Дал ошондо гана демократия *бара-бара жок боло* баштайт, анткени, капиталисттик кулдуктан, капиталисттик эксплуатациянын сансыз көп шумдугунан, жапайылыгынан, маанисиз сандырагынан, кара ниеттигинен арылган адамдар коомдук турмуштун кылымдар бою белгилүү болгон, миң жылдар бою бардык жазууларда кайталанып келген элементардык эрежелерин сактоого барабара *өнөкөт алып кетишет,* аларды зордуксуз, күчтөөсүз, багындыруусуз, күчтөө үчүн жумшала турган *өзгөчө аппаратсыз,* мамлекет деп аталган аппаратсыз эле сактоого өнөкөт алып кетишет.



«Мамлекет *бара-бара жок болот»* деген сөз, абдан таап айтылган сөз, анткени, бул сөз процесстин акырындык менен боло тургандыгын да, анын стихиялыгын да көрсөтөт. Көнүмүш гана ушундай таасирди кыла алат жана көрсөтөрү да шексиз, анткени, эгерде эксплуатация болбосо, эгерде наразылык туудура турган, протест жана көтөрүлүш туудура турган, *басуунун* зарылдыгын түзө турган эч нерсе болбосо, өздөрүнүн коомдук тиричилигине керектүү эрежелерди сактоого адамдардын опоңой өнөкөт алып кете тургандыгын тегерегибизден миллион мертебе байкап жүрөбүз.

Мына ошентип: капиталисттик коомдогу демократия — кемитилип-кесилген, бечара, жалган демократия, байлар үчүн, азчылык үчүн гана демократия. Пролетариат диктатурасы, коммунизмге өтүү мезгилинде, азчылыкты, эксплуататорлорду зарыл түрдө басуу менен бир катар, биринчи ирет демократияны эл үчүн, көпчүлүк үчүн берет. Анык толук демократияны коммунизмдин бир өзү гана бере алат жана ал толугураак болгон сайын, ал ошончолук керексиз боло баштайт, өзүнөн-өзү бара-бара жок боло баштайт.

Башкача сөз менен айтканда: капитализмдин тушунда мамлекет деген сөздүн дал өз маанисиндеги мамлекет болот, бир тапты экинчи тап, болгондо да, көпчүлүктү азчылык басуу үчүн жумшала турган өзгөчө машина болот. Азчылык болгон эксплуататорлордун көпчүлүк болгон эксплуатацияланууучуларды системалуу түрдө басып отуруш сыяктуу иштин ийгиликтүү болушу үчүн басуучулуктун өтө катуу өкүм сүрүшү, айбандарча өкүм сүрүшү керек экендиги, топон суудай толкуп кан төгүлүү керек экендиги түшүнүктүү, адамзат кулдуктун, крепостнойчулуктун, жалданмалыктын абалында өзүнүн жолун ушулар аркылуу өткөрүп келет.

Андан кийин, капитализмден коммунизмге *өтүү* кезинде басуучулук *али да* болсо зарыл болот, бирок мындагы басуучу — эксплуатацияланган көпчүлүк, басылуучу — эксплуатациялаган азчылык болот. Басуу үчүн жумшала турган өзгөчө аппарат, өзгөчө машина, «мамлекет» *али да* болсо зарыл боло турган, бирок бул эми өткөөл мамлекет болот, бул эми, сөздүн өз манисинде-

ги мамлекет болбойт, анткени, азчылык болгон эксплуататорлорду көпчүлүк болгон *кечеги күнкү* жалданма кулдардын басышы, салыштыра келгенде, ушунчалык оңой, жөнөкөй жана табигый болот, ошондуктан бул кулдардын, крепостнойлордун, жалданма жумушчулардын көтөрүлүштөрүн баскандагы төгүлө турган кандай көп гана түшпөйт, бул адамзатка алда канча арзанга түшөт. Жана бул, калктын эбегейсиз көпчүлүгүнө демократияны жыйылтуу менен сыйыша алат, ошондуктан басуу үчүн жумшала турган *өзгөчө машинанын* зарылдыгы жоголо баштайт. Татаал машина болмоюнча элди басуу деген милдетти эксплуататорлордун орундай албай тургандыгы табигый иш, бирок *эл* эксплуататорлорду эң эле жөнөкөй «машина» менен да баса алат, «машинасыз» эле дээрлик, өзгөчө аппаратсыз эле, (озунуп айта кетелик: жумушчулар жана солдаттар депутаттарынын Советтери сыяктуу) *куралданган массалардын* жөнөкөй *уюму* менен да баса алат.

Акыр аягында, мамлекетти толук керексиз кылууну коммунизм гана түзөт, анткени, басууга *эч ким болбойт,*— «эч ким» деген *тап* маанисинде, калктын белгилүү бир бөлүгү менен системалуу түрдө күрөшүп отуруу маанисинде эч ким болбойт. Биз утописттер эмеспиз, *айрым адамдардын* эксцесстери болууга мүмкүн экендигин жана анын болбой койбой тургандыгын, *андай* эксцесстерди басуу да зарыл экендигин биз эч канчалык танбайбыз. Бирок, биринчиден, бул үчүн өзгөчө машинанын, басуу үчүн жумшала турган өзгөчө аппараттын кереги жок, муну куралданган элдин өзү эле тыя алат, азыркы замандагы коомдо да цивилизациялуу адамдар тобунун кай-кайсынысы болсо да мушташып жаткандарды кандай оп-оңой ажыратып жибере турган болсо, же аялга зордук көрсөтүүгө жол бербей коё турган болсо, айрым адамдардын эксцесстерин да куралданган эл дал ошондой эле жөнөкөй жана оп-оңой баса алат. Экинчиден, эксцесс дегенибиз коомдук тиричиликтин эрежелерин бузгандык болсо, анын түпкү социалдык себеби: массаларды эксплуатациялоо, массалардын муктаждыгы жана жакырчылыгы экендигин биз билебиз. Ушул башкы себептин жоюлушу менен бирге эксцесстердин өздөрү да аргасыздан *«бара-бара жок боло»* баштайт. Кандай тездик менен, кандай акырындык менен жок болорун биз билбейбиз, бирок алардын акыр түбү жок болорун биз билебиз. Алардын бара-бара жок болушу менен мамлекет да *бара-бара жок болот*.



Маркс ошол келечек жөнүндө утопияга берилбестен, *азыр* аныктоого боло турган нерсени толугураак аныктаган, атап айтканда: коммунисттик коомдун төмөнкү жана жогорку фазаларынын (даражаларынын, этаптарынын) айырмасын аныктаган.

### 3. Коммунисттик коомдун биринчи фазасы

Социализмдин тушунда жумушчулар «эмгегинин натыйжасын кемитпей» же «толук бойдон» алат, деген лассалдык идеяны «Гота программасын сындоо» деген китебинде Маркс баштан аяк төгүндүккө чыгарган. Маркс бүткүл коомдун бардык коомдук эмгегинен резервдик фондуну да, өндүрүштү кеңейтүүгө арналган фондуну да, «эскирген» машиналардын ордун толтургузууну да жана дагы ушу сыяктууларды да чегерип калуунун зарылдыгын, андан кийин, керектелиңүүчү буюмдардын фондусунан башкаруу ишине, мектептерге, ооруканаларга, кары-картаңдарды асырай турган орундарга жана дагы ушу сыяктууларга жумшала турган фондуну чегерип калуунун зарылдыгын көрсөткөн.

Лассалдык күңүрт, түшүнүксүз, жалпы жонунан айтылган сөзүнүн ордуна («жумушчуга эмгегинин толук натыйжасы берилсин» деген сөзүнүн ордуна), Маркс социалисттик коомдун, атап айтканда, кандай кожоюндук кылууга мажбур боло тургандыгын толук эсептеп отурат. Ичинде капитализм болбой турган коомдун турмуш шарттарын Маркс *конкреттүү түрдө* талдап келип, мындай дейт:

> «Бул жерде сөз» (жумушчу партиясынын программасын текшергенде) «өз негизинде *өнүгүп* чыккан коммунисттик коом жөнүндө эмес, дал капиталисттик коомдон жаңыдан гана *чыгып келе жаткан* жана ошондуктан бардык жагынан, экономика жагынан да, адеп жагынан да, акыл жагынан да өзү ичинен чыккан эски коомдун изин калтырган коммунисттик коом жөнүндө болуп отурат»[94].

Мына ушул коомду, капитализмдин ичинен жаңыдан гана жарык дүйнөгө чыккан, өзүндө бардык жагынан эски коомдун изин калтырган, коммунисттик коомду Маркс коммунисттик коомдун «биринчи» же төмөнкү фазасы деп атайт.

Өндүрүш каражаттары эми айрым адамдардын жеке менчиги болуудан кеткен. Өндүрүш каражаттары

бүткүл коомго тиешелүү. Коомдун ар бир мүчөсү коомдук-зарыл жумуштун белгилүү бир үлүшүн орундайт да, пalandай өлчөмдөгү жумушту аткарды, деп коомдон күбөлүк кат алат. Ошол күбөлүк кат боюнча керектөө буюмдарынын коомдук складдарынан тийиштүү өлчөмдө натыйжаларын алат. Демек, эмгектин коомдук фондуга салына турган өлчөмүн чыгарып койгондон кийин ар бир жумушчу коомго канча берсе, андан ошончо алат.

«Теңдик» өкүм сүрүп тургандай болуп көрүнөт.

Бирок Лассаль ушундай комдук тартиптерди (адатта социализм делип атала турган, Марксте болсо, коммунизмдин биринчи фазасы делип атала турган коомдук тартиптерди) эске алып сүйлөгөндө, бул «адилеттик менен үлөштүрүү», бул — «эмгектин натыйжасынан ар кимдин тең алууга тең укуктуулугу» деп айтканда, ал жаңылышат, ошондуктан анын жаңылыштыгын Маркс түшүндүрүп олтурат.

Бул жерде «тең укук» чындыгында да бизде бар,— дейт Маркс,— бирок бул *али* «буржуазиялык укук», мунун өзү, укуктун ар кандайы сыяктуу, *теңсиздиктин бар экендигин болжолдойт.* Укуктун кандайы болсо да — иш жүзүндө бирдей болбогон, бири менен бири тең болбогон *ар түрдүү* адамдарга *бирдей* масштабды колдонгондук; ошондуктан «тең укуктуулук»— теңдикти бузгандык болуп жана адилетсиздик болуп саналат. Чындыгына келгенде да, ар ким коомдук эмгектин башкалар менен тең үлүшүн иштеп чыгып, коомдук өндүрүштүн (жогоруда көрсөтүлгөн чегерүүлөрдөн башкасын) башкалар менен тең үлүшүн алат.

Бирок андай болгону менен, айрым адамдар бирдей эмес: бирөөлөрү күчтүүрөөк, экинчилери чабалыраак; бирөөлөрү аялдуу, экинчилери бойдок, бирөөлөрүнүн балдары көп, экинчилериники аз жана дагы ушу сыяктуулар.

Сөзүнүн тыянагында Маркс мындай дейт:

> ...«Тең эмгек кылып, демек, коомдук керектелинүүчү фондуга тең катышкан кезде, бир адамга караганда экинчи адам чындыгында көп алат, бир адамга караганда экинчи адам байыраак болуп чыгат ж. б. Мына ушундай болбосун үчүн, укук тең болуунун ордуна, тең эмес болууга тийиш»...[95]

Демек, коммунизмдин биринчи фазасы адилеттикти жана теңдикти али бере албайт: байлыктагы айырмалар кала берет, адилетсиз айырмалар да кала берет, бирок адамды адам *эксплуатациялоого мүмкүндүк* болбойт, анткени, *өндүрүш каражаттарын,* фабрикаларды, машиналарды жерди жана башкаларды жеке менчикке басып алууга жол болбойт. Лассалдын «теңдик» жана *жалпысынан* «адилеттик» жөнүндөгү майда буржуазиялык күңүрт сөзүн талкалап чыгып, Маркс коммунисттик коомдун *өнүгүш жолун* көрсөтөт, ал коом эң оболу, өндүрүш каражаттарын айрым адамдар менчигине басып алган «адилетсиздикти» *гана* жок кылууга *мажбур* боло тургандыгын, керектелинүүчү буюмдарды «иштегенине карай» (керегине карай эмес) бөлө турган андан кийинки адилетсиздикти адегенде эле жок кылып жиберүүгө *чамасы келбей тургандыгын* көрсөтөт.

Вульгардык экономисттер, ошонун ичинде буржуазиялык профессорлор, ошонун ичинде «биздин» Туган да: адамдардын тең эместигин социалисттер унутуп жүрүшөт, ал теңсиздикти жок кылуу жөнүндө «кыялданып» жүрүшөт деп, аларды ар дайым жемелеп келе жатышат. Мындай жемелөө буржуазиялык идеолог господиндердин абдан наадандыгын гана далилдей тургандыгын көрүп отурабыз.

Маркс адамдардын аргасыздан боло турган теңсиздигин абдан таамайлап эскертүү менен гана чектелген жок ал жалаң эле өндүрүш каражаттарынын бүткүл коомдун жалпы менчигине өтүшү (адаттагы сөз маанисин колдонгондогу «социализм») азыктын бөлүнүшүндөгү кемчиликтерди жана «буржуазиялык укуктун» теңсиздигин *жок кыла койбой тургандыгын* жана азык ар кимдин «иштегенине карай» бөлүнгөндүктөн «буржуазиялык укуктун» *үстөмдүгү улана бере тургандыгын да* эскерткен.

> ...«Бирок коммунисттик коомдун биринчи фазасында,— деп сөзүн улантат Маркс, — анын узак убакыт туулуш азабын өткөргөндөн кийин, капиталисттик коомдон чыга калган түрүндө бул кемчиликтердин болбой турган аргасы жок. Укук качан да болсо экономикалык түзүлүштөн жана коомдун аны менен шартталган маданий өнүгүшүнөн жогору боло албайт»...[96]

Мына ошентип, коммунисттик коомдун биринчи фазасында (адатта ал социализм деп аталат) «буржуазиялык укук» толук *жоюлбай,* аз-аздап гана, экономикалык көңтөрүштүн колу жеткен өлчөмүнө жараша

гана, башкача айтканда, өндүрүш каражаттарына карата болгон мамиле боюнча гана жоюлат, «Буржуазиялык укук» өндүрүш каражаттарын айрым адамдардын жеке менчиги деп тааныйт. Социализм аларды *жалпы* менчикке айлантат. «Буржуазиялык укук» *ошол даражада* — ошол даражада гана — жок кылынат.

Бирок ошондой болсо да «буржуазиялык укуктун» экинчи бөлүгү коомдун мүчөлөрүнүн ортосунда азыкты бөлүштүрүү жана эмгекти бөлүштүрүү ишинде регулятор (аныктоочу) катарында кала берет. «Иштебеген тиштебейт» — социализмдин бул принциби *азыр* иш жүзүнө ашырылды; «өлчөмү бирдей эмгекке тие турган азыктын өлчөмү да бирдей болууга тийиш» — социализмдин бул принциби да *азыр* иш жүзүнө ашырылды. Бирок да, бул али коммунизм эмес, бул али да болсо, тең эмес адамдардын тең эмес (иш жүзүндө тең эмес) эмгегине тең өлчөмдө азык бере турган «буржуазиялык укукту» жок кылбайт.

Бул — «кемчилик», дейт Маркс,— бирок бул коммунизмдин биринчи фазасында аргасыздан боло турган нерсе, анткени, капитализмди кулата салып, адамдар *укуктун эч бир нормаларысыз* адегенде эле коомго кызмат кылууну үйрөнүп алышат, деп утопияга түшүп кетмейинче, ойлоого болбойт, капитализмдин жоюлушу да *мындай* өзгөрүш жасай коюуга экономикалык керектүү шартты *ошол замат эле бере койбойт.*

Мындан башка, «буржуазиялык укуктан» башка нормалар жок. Ошондуктан өндүрүш каражаттарына болгон жалпы менчикти коргоо менен бирге, эмгектин теңдигин жана азыктын бөлүнүшүнүн теңдигин коргоп тура турган мамлекет али да болсо зарыл болуп кала берет.

Капиталисттер жок болгондуктан, таптар жок болгондуктан, ошондуктан эч кандай *тапты басууга* мүмкүндүк жок болгон соң мамлекет бара-бара жок болот.

Бирок мамлекет али жок болуп бүтө элек, анткени, иш жүзүндөгү теңсиздикти касиеттөөчү «буржуазиялык укукту» сактоонун зарылдыгы кала берип олтурат. Мамлекеттин толук түрдө бара-бара жок болуп бүтүшү үчүн толук коммунизм болуу керек.



## 4. Коммунисттик коомдун жогорку фаазасы

Маркс сөзүн минтип улантат:

...«Коммунисттик коомдун жогорку фазасында, адамды эмгек бөлүшүүгө кул кылып багындырыш жоголгондон кийин ошону менен бирге, акыл эмгеги менен күч (физический) эмгегинин ортосундагы карама-каршылык жоголгондон кийин; эмгек тиричиликтин гана амалы болуудан калып, өзү турмуштун биринчи керектөөсүнө айлангандан кийин: индивидуумдардын бардык жактан өнүгүүлөрү менен бирге өндүргүч күчтөр да өсүп жана коомдук байлыктын бардык булактары телегейи тегиз болуп аккандан кийин,— мына ошондо гана буржуазиялык укуктун тар горизонтун тап-такыр жеңип чыгууга болот, ошондо коом өзүнүн туусуна: «Ар ким — жарамдуулугуна жараша, ар кимге — керектөөсүнө жараша» деп жаза алат»[97]

«Эркиндик» жана «мамлекет» деген сөздөрдү бирин бирине кошуунун акылга сыйбай тургандыгын айтып, аёосуз келекелеген Энгельстин эскертүүсүнүн эң туура экендигине биз эми гана баа бере алабыз. Мамлекет бар кезде, эркиндик жок. Эркиндик болгон кезде, мамлекет болбойт.

Акыл эмгеги менен күч эмгегинин ортосундагы карама-каршылык жоюлуп бүтүүгө жете тургандай болуп, демек, азыркы замандагы *коомдук* теңсиздиктин булактарынын эң башкысынын бири, булак болгондо да, өндүрүш каражаттарынын коомдук менчикке өтүшү менен гана, капиталисттерди экспроприациялоо менен гана адегенде эле жок кылып жиберүүгө эч бир болбой турган булагы жоюлуп бүтүүгө жете тургандай болуп коммунизмдин абдан жогору өнүгүшү мамлекетти бара-бара толук жоюунун экономикалык негизи болуп саналат.

Ушул экспроприация өндүргүч күчтөрдүн эң чоң өнүгүшүнө *мүмкүндүк* берет. Капитализм азыркы күндө ошол өнүгүүнү эң катуу *кармап отурганын,* ушул кезде жетишилген, азыркы замандагы техниканын базасында көп нерсени алга жылдырууга боло тургандыгын көрүп отуруп, капиталисттерди экспроприациялоо — адамзат коомунун өндүргүч күчтөрүн эң эле мыкты өнүктүрбөй койбойт, деп толук ишеним менен айтууга биздин акыбыз бар. Бирок бул өнүгүүнүн мындан аркы жүрүшү кандай ылдамдык менен болорун, ал эмгек бөлүшүүдөн арылууга канчалык тез жетерин, акыл эмгеги менен күч эмгегинин ортосундагы карама-каршылыктардын жок

болушуна канчалык тез жетерин, эмгек «турмуштук биринчи керектик» болуп калууга канчалык тез жетерин биз билбейбиз жана биле да *албайбыз.*

Ошондуктан биз мамлекеттин аргасыздан бара-бара жок боло тургандыгы жөнүндө гана айтууга укуктуубуз, бул процесстин узакка созула турандыгын, бул процесс коммунизмдин *жогорку фазасынын* өнүгүшүнүн ылдамдыгына байланыштуу экендигин көрсөтүп өтүп, малекеттин бара-бара жок болуп бүтө турган мөөнөтү жөнүндөгү же анын конкреттүү формалары жөнүндөгү маселени бүтүндөй ачык калтырып гана айтууга укуктуубуз, анткени, мындай маселелерди чечүү үчүн материал *жок.*

Коом «ар ким — жарамдуулугуна жараша, ар кимге — керектөөсүнө жараша» деген эрежени иш жүзүнө ашырган кезде, башкача айтканда, кишилер өзүнүн *жарамдуулугуна жараша* өз ыктыяры менен иштегендей болуп, коомдук тиричиликтин негизги эрежелерин сактоого абдан көнүккөн кезде жана алардын эмгегинин өндүрүмдүүлүгү абдан көбөйгөн кезде мамлекет бара-бара толук жок боло алат. Башка адамга караганда жарым саат болсо да артык иштебесем экен, акыны башка адамдан кем албасам экен деп, Шейлоктой[98] абдан ашынган райымсыз зыкым болуп, баарын эсептеп отурууга мажбур кылуучу «буржуазиялык укуктун тар мейкини», — дал ушул тар мейкин ошондо биздин алда кайда артыбызда калат. Ал кезде азыктарды бөлүштүргөндө ар кимдин ала турган азыгына коомдун норма коюшу зарыл болбойт; ар ким «керектөөсүнө жараша» эркин ала берет.

Буржуазиялык көз караш менен караганда мындай коомдук түзүлүштү «нагыз утопия» деп жарыялоо оңой жана айрым граждандын эмгегине эч бир контроль койбостон, ар кимге коомдон жемиш, автомобиль, пианино жана башкаларды каалаганынча алып турууга укук беребиз деп социалисттер убада кылат, деп ыржаңдап күлө берүү да опоңой. Буржуазиялык «окумуштуулардын» көбү күнү бүгүнгө чейин ушундай ыржаңдай күлүп келжирөө менен буйтактап кутулуп жүрүшөт; бул келжирөө алардын наадандыктарын да, кулкунунун камы үчүн капитализмди жактагандыктарын да көрсөтөт.

Наадандык, анткени, коммунизмдин өнүгүшүнүн жогорку фазасын келтирип берүүнү «убада кылуу» эч бир социалисттин оюна да кирген эмес, ал эми улуу социалисттер коммунизмдин жогорку фазасы болот деп *алдын ала айткан болсо,* алардын болот деп болжолдогону эмгектин азыркы өндүрүмдүүлүгү да эмес, Помяловскийдин чыгармаларындагы дин мектептеринин шакирттериндей коомдук байлыктын складдарын «кур-бекер» бүлдүрүп жана мүмкүн эмес нерсени талап кылууга жарамдуу болгон *азыркы* обыватель да эмес.

Коммунизмдин «жогорку» фазасы болгонго чейин, социалисттер эмгектин өлчөмүнө жана керектөөнүн өлчөмүнө коом тарабынан *жана мамлекет тарабынан өтө катуу* контроль болууну талап кылышат, бирок бул контроль капиталисттерди экспроприациялоодон, жумушчулардын капиталисттерге контролдук кылышынан *башталууга* тийиш жана бул контролду чиновниктердин малекети эмес, *куралданган жумушчулардын* мамлекети жүргүзүп турууга тийиш.

Буржуазиялык идеологдордун (алардын Церетели, Чернов господиндерге окшогон куйруктарынын жана ошолордун шериктештеринин да) капитализмди өз кулкундарынын камы үчүн коргой тургандыгы дал мына бул: алар *бүгүнкү* саясаттын эң керектүү болуп отурган жана жетилген маселелерин алыстагы келечек тууралу талашып жана сөз кылуу менен *алмаштырышат;* ал маселелер: капиталисттерди экспроприациялоо, *бардык* граждандарды *бир* гана ири «синдикаттын», атап айтканда: бүткүл мамлекеттин жумушчуларына жана кызматчыларына айландыруу, ошол бүткүл синдикаттын бардык жумушун мамлекетке, мамлекет болгондо да, чыныгы демократиячыл, *жумушчулар жана солдаттар депутаттарынын Советтеринин* мамлекетине толук багындыруу.

Чынында, окумуштуу профессор, анын артынан обыватель, анын артынан Церетели жана Чернов господиндер акылга сыйбай турган утопия жөнүндө, большевиктердин демагогиялык убадалары жөнүндө, социализмди «киргизүүнүн» мүмкүн эместиги жөнүндө сүйлөгөндө, алар коммунизмдин дал жогорку стадиясын же фазасын эске алып жүрүшөт; коммунизмди «киргизебиз» деп эч кимдин убада бербегени мындай турсун, убада берүү эч кимдин оюна да келген эмес, анткени, коммунизмдин жогорку стадиясын тим эле «киргизе коюуга» мүмкүн эмес.

Мына ушул жерде да биз социализм менен коммунизмдин ортосундагы илимий айырма жөнүндөгү маселеге жакын келип отурабыз; Энгельс бул маселеге «социал-демократтар» деген аттын туура эместиги жөнүндө жо-

горуда биз келтирген сөзүндө айтып өткөн. Саясий жагынан алып караганда, коммунизмдин биринчи, же төмөнкү фазасы менен жогорку фазасынын ортосундагы айырма, мүмкүн, бара-бара эң зор болор, бирок азыр, капитализмдин тушунда, аны моюнга алуу адам күлөрлүк нерсе болор эле жана аны азыр биринчи орунга айрым анархисттер гана коё алар эле (эгерде Кропоткиндер, Гравдар, Корнелиссендерди жана анархизмдин башка «жылдыздарын» «плехановчо» социал-шовинисттерге же, ар-намысын сактап калган аз гана анархисттердин бири Ге айткандай, анархо-траншейниктерге айландыргандан кийин эч нерсеге үйрөнбөгөн кишилер анархисттердин арасында дагы калган болсо).

Бирок социализм менен коммунизмдин ортосундагы илимий айырма ачык-айкын. Адатта социализм делинип жүргөн нерсени, Маркс коммунисттик коомдун «биринчи» же төмөнкү фазасы деп атаган. Өндүрүш каражаттары *жалпы* менчик болуп отургандыктан, «коммунизм» деген сөздү бул жерде да колдонууга болот, бирок мунун толук коммунизм *эмес* экендигин гана унутпоо керек. Маркстин берген түшүнүктөрүнүн улуу мааниси мына мында: коммунизмди капитализмден чыгып өнүгө турган бир нерсе катарында карап, Маркс бул жерде да материалисттик диалектиканы, өнүгүү жөнүндөгү илимди ырааттуулук менен колдонуп отурат. Схоластикалык бет алды ойдон «чыгарыла» салган аныктамалардын жана сөздөр (социализм деген эмне, коммунизм деген эмне деген сөздөр) жөнүндөгү натыйжасыз талаштардын ордуна, Маркс коммунизмдин экономикалык жетилүү баскычтары деп аталарлык нерселердин талдоосун берип отурат.

Коммунизм өзүнүн биринчи фазасында, биринчи баскычында экономика жагынан толук жетиле *албайт*, капитализмдин традицияларынан же издеринен толук эркин боло албайт. Коммунизмдин биринчи фазасында *«буржуазиялык* укуктун тар мейкини» сакталып кала тургандыгы сыяктуу кызык көрүнүштүн болушу мына ушундан. *Керектелинүүчү* азыктарды бөлүштүрүүдөгү буржуазиялык укук, албетте, *буржуазиялык мамлекетти* да сөзсүз эле болжолдойт, анткени, укуктун нормаларын сактоого, *зордоого* жарамдуу аппарат болмоюнча укуктун өзү эчтемеге арзыбаган нерсе болот.

Ошентип, коммунизмдин тушунда белгилүү бир убакытка чейин буржуазиялык укуктун кала бере тургандыгы мындай турсун, буржуазиялык мамлекет да кала берет, бирок анда буржуазия болбойт!



Мунун парадокс болуп көрүнүшү мүмкүн, же жөн эле акылдын диалектикалык оюнчугу болуп көрүнүшү мүмкүн, марксизмдин эң терең мазмунун түшүнүүгө таптакыр тырышпаган адамдар марксизмди көп учурларда ушундай деп айыпташат.

Чындыгында да, жаңынын ичиндеги эскинин калдыктарын бизге ар бир кадам сайын жаратылыштан да, коом ичинен да турмуш көрсөтүп отурат. Ошондуктан Маркс да «буржуазиялык» укуктун бир үзүмүн коммунизмге бет алды кыстыра койгон эмес, ал, капитализмдин *ичинен* чыккан коомдо экономика жагынан да, саясий жагынан да болбой койбой турган нерсени алган.

Жумушчу табы өзүнүн азаттыгы үчүн капиталисттерге каршы күрөшүүдө демократиянын зор мааниси бар. Бирок демократия ошону менен токтоп кала турган, андан ары өтө албай турган чек эмес, ал феодализмден капитализмге жана капитализмден коммунизмге карай бет алган жолдогу этаптардын гана бири болот.

Демократия — теңдик. Теңдик дегенди *таптарды* жок кылуу маанисинде алып туура түшүнө турган болсок, пролетариаттын теңдик үчүн жана теңдик урааны үчүн жүргүзгөн күрөшүнүн кандай улуу мааниси бар экендиги түшүнүктүү. Бирок демократия — *формалдык* гана теңдик. Өндүрүш каражаттарына ээ болуу *жагынан* коомдун бардык мүчөлөрүнүн теңдигин иш жүзүнө ашырар замат, башкача айтканда, эмгек теңдигин, эмгек акы теңдигин иш жүзүнө ашырар замат эле адамзаттын алдына сөзсүз зарыл бир маселе коюлат, мурункудан илгери жылуу, формалдык теңдиктен факт жүзүндөгү теңдикке жетүү маселеси, башкача айтканда: «ар ким — жарамдуулугуна жараша, ар кимге — керектөөсүнө жараша» деген эрежени иш жүзүнө ашыруу маселеси алдыга коюлат. Бул эң жогорку максатка адамзат кандай этаптар аркылуу, кандай практикалык чаралар аркылуу жете тургандыгын биз билбейбиз жана биле да албайбыз. Бирок социализмди өлүктөй зыңкыйган, кыймылсыз катып калган, өмүр бою өзгөрүлбөй турган нерсе деп элестеген адаттагы буржуазиялык түшүнүктүн түпсүз калп экендигин, чындыгына келгенде, коомдун жана жеке адамдын турмушунун бардык жагынан илгери жылышы, калктын *көпчүлүгүнүн,* андан кийин бүткүл калктын катышуусу менен, тез, анык, чыныгы массалык түрдө илгери жылышы социализмден *гана* баштала тургандыгын түшүнүп алуу эң керектүү.

Демократия — мамлекеттин формасы болуп, анын көп

түрлөрүнүн бирөө болуп саналат. Ошондой болгондон кийин, мамлекет аттуунун бардыгы сыяктуу, демократия да уюмдашкан түрдө, системалуу түрдө адамдарга зордук көргөзүүнү колдонуу болуп саналат. Бул бир жагынан. Бирок экинчи жагынан, демократия — граждандардын ортосундагы теңдикти, мамлекеттин түзүлүшүн жана аны башкарууну белгилөө бардык адамдын тең укуктуулугун формалдык түрдө моюнга алгандык болуп саналат. Мунун өзүнүн төмөндөгүлөр менен байланышы бар: демократия өзүнүн өнүгүшүнүн белгилүү бир баскычында, биринчиден, капитализмге каршы революциячыл тапты — пролетариатты баш коштурат жана ага, республикалык буржуазиялык болсо да мейли, буржуазиялык мамлекеттик машинаны, ар дайым болуп туруучу армияны, полицияны, чиновничествону кыйратууга, күлүн асманга сапырууга, жер жүзүнөн шыпырып таштоого мүмкүндүк берет, алардын ордуна *эң* демократтуураак мамлекеттик машинаны, бирок ошондо да, бүткүл эл катыша турган милицияга түп көтөрө катышууга өтүп жаткан, куралданган жумушчулар массасы түрүндөгү мамлекеттик машинаны коюуга мүмкүндүк берет.

Бул жерде «сан сапатка өтөт»: демократизмдин *мындай* даражасы буржуазиялык коомдун чегинен чыгуу менен, аны социалисттик жол менен кайта куруунун башталышы менен байланыштуу. Эгерде мамлекетти башкаруу ишине чын эле элдин *баары* катыша турган болсо, анда капитализм жашап тура албайт. Капитализмдин өнүгүшүнүн өзү да, өз кезегинде мамлекетти башкаруу ишине чын эле «бардык» кишилердин катыша *алышы* үчүн керектүү *шарттарды* түзөт. Мындай керектүү шарттардын санына кошула турган нерселер: эң алдыңкы катардагы капиталисттик өлкөлөрдүн бир катарында иш жүзүнө ашырылып отурган түп көтөрө сабаттуулук, андан кийин миллиондогон жумушчуларды почталардын, темир жолдордун, ири фабрикалардын, ири соода ишинин, банк ишинин жана дагы, дагы ушулар сыяктуулардын коомдоштурулган, ири, татаал аппаратына «үйрөтүү жана дисциплинага үйрөтүү».

Ушундай *экономикалык* керектүү шарттар болгондо, капиталисттерди жана чиновниктерди кулатып, өндүрүштү жана бөлүштүрүүнү *контролдоо* ишинде, эмгектин жана азыктардын *эсебин алуу* ишинде капиталисттер менен чиновниктердин ордуна куралдуу жумушчуларды, түп көтөрө куралданган элди дароо, бүгүн-эртең эле коюуга толук мүмкүндүк болот. (Контроль жана эсеп



маселесин илимий окуусу бар инженерлердин, агрономдордун жана башкалардын персоналы жөнүндөгү маселе менен чаташтыруу жарабайт: бул господиндер бүгүн капиталисттерге баш ийип иштеп жүрүшөт, эртең куралданган жумушчуларга баш ийип, мындан да жакшы иштешет).

Эсеп жана контроль — коммунисттик коомдун *биринчи фазасынын* «жөнгө салынып кетиши» үчүн, функцияны туура аткаруу үчүн талап кылына турган *башкы нерсе* мына ушул. Бул жерде граждандардын *бардыгы* мамлекеттин жалданма кызматчыларына айланат, мындагы мамлекет куралданган жумушчулар болот. *Бардык* граждандар бүткүл элдик, мамлекеттик *бир гана* «синдикаттын» кызматчыларына жана жумушчуларына айланат. Кептин бардыгы — ошолордун тең иштеп, жумуштун өлчөмүн туура сактап жана акыны тең алууларында. Мунун эсебин алып, буга контролдук кылуу ишин капитализм ар бир сабаттуу адамдын колунан келе турган байкоонун жана жазып отуруунун, арифметиканын төрт амалын билүүнүн жана тийиштүү расписка лар берүүнүн операциясы кылып *жөнөкөйлөттү*, адаттан тышкары карапайым операция кылды.*

Элдин *көпчүлүгү* өз алдынча жана бардык жерде ушундай эсепти жүргүзүп, капиталисттерге (азыр кызматчыга айландырылган капиталисттерге) жана капиталисттик салттардан арылбаган интеллигент господиндерге ушундай контроль жүргүзө баштаган кезде, ошондо бул контроль анык универсалдык, жалпыга бирдей, бүткүл элдик контроль болуп калат, анда бул контролдон качып кутулууга мүмкүндүк калбайт, «кирээрге жер табылбай калат».

Бүткүл коом бир гана контора, бир гана фабрика болот, анда эмгек да, акы да тең болот.

Бирок капиталисттерди жеңип, эксплуататорлорду кулаткан пролетариат бул «фабрикалык» дисциплинаны бүткүл коомго колдонгон менен, бул дисциплина идеалыбыз да эмес, түпкү максатыбыз да эмес, бул дисциплина капиталисттик эксплуатациянын шерменде чилигинен жа-

* Мамлекеттин функцияларынын эң башкы бөлүгү жумушчулардын өздөрү тарабынан коюлган ушундай эсеп жана контроль болгон кезде, анда ал мамлекет «саясий мамлекет» болуудан калат, анда «коомдук функциялар саясий функциялыктан жөнөкөй ваныи 2§ндагы Энгельстин анархисттер менен болгон полемикасын ваны 2ндагы Энгельстин анархисттер менен болгон полемикасын салыштыргыла)[99].

на арамзалыгынан коомду чечкиндүү түрдө арылтуу үчүн *жана андан ары* илгери карай жылуу *үчүн* зарыл болгон гана *баскыч* болуп саналат.

Коомдун бардык мүчөлөрү же, эң болбогондо, алардын эбегейсиз көпчүлүгү мамлекетти *өздөрү* башкарууну үйрөнгөн учурдан тартып, бул ишти алар өз колдоруна алгандан тартып, аз гана капиталисттерге, капиталистик салтты сактап калгысы келген господиндерге, капитализм өтө бузуп жиберген жумушчуларга контролдук кылуу жагын «жөнгө салып» алгандан тартып,— мына ошол учурдан тартып жалпысынан башкаруунун кандайынын болсо да зарылдыгы жок боло баштайт. Демократия канчалык толук болгон сайын, анын керексиз боло турган учуру да ошончолук жакындай берет. Куралдуу жумушчулардан курулган жана «сөздүн дал өз маанисинде мамлекет болбогон» «мамлекет» канчалык демократиячыл болсо, *ар кандай* мамлекет ошончолук тез түрдө бара-бара жок боло баштайт.

Анткени, *бардык* киши коомдук өндүрүштү өз алдынча башкарууга үйрөнгөн жана иш жүзүндө да башкарган кезде, жатып ичерлерге, арам тамактарга, алдамчыларга жана башка ушулар сыяктуу «капитализмдин традицияларын сактоочуларга» өз алдынча эсеп жана контролдук жүргүзүүнү иш жүзүнө ашырган кезде,— дал ошол кезде мындай бүткүл элдик эсептен жана контролдон буйтап качуу сөзсүз эң эле кыйын болот, абдан сейрек учурай турган окуя болот, анын жазасы да, балким, абдан тез жана олуттуу болот (себеби, куралданган жумушчулар — турмуштун ачуусу менен таттуусун таткан адамдар, булар сентименталдык интеллигенттер эмес, ошондуктан өздөрүн башкалар шылдың кылууга жол бере койбос), ошондуктан адам баласынын коомдук тиричилигинин татаал эмес, негизги эрежелерин сактоонун *з а р ы л д ы г ы* да эң эле тез *к ө н у м у ш к ө* айланып кетет.

Мына ошол кезде, коммунисттик коомдун биринчи фазасынан анын жогорку фазасына өтүүгө, ошону менен бирге мамлекеттин бара-бара толук жок болушуна эшик кеңири ачылат.

VI ГЛАВА

## МАРКСИЗМДИ ОППОРТУНИСТТЕРДИН БУРМАЛАШЫ

Жалпысынан революция жөнүндөгү маселе сыяктуу, мамлекеттин социалдык революцияга жана социалдык революциянын мамлекетке карата болгон мамилеси жөнүндөгү маселеге да II Интернационалдын (1889—1914) эң көрүнүктүү теоретиктери жана публицисттери анчалык көңүл коюшкан эмес. Бирок 1914-жылы II Интернационалды кыйроого алып келген оппортунизмдин акырындап өсүү процессиндеги эң мүнөздүү нерсе мына бул: жогоруда айтылган маселеге бетме-бет келип калганда да оппортунисттер андан *буйтап өтүүгө тырышып* келишти, же аны байкамаксан болуп жүрүштү.

Жалпысынан жана туташ алып айтканда,— пролетардык революциянын мамлекетке карата болгон мамилеси жөнүндөгү маселедеги *кыйшаюучулуктан,* оппортунизм үчүн пайдалуу болгон жана ага дем берген кыйшаюучулуктан марксизмди бузуп-*бурмалоочулук* жана аны толук былгытуу иши келип чыкты, деп айтууга болот.

Ушул өкүнүчтүү процессти эң болбогондо кыскача мүнөздөп өтүү үчүн, марксизмдин эң көрүнүктүү теоретиктерин, Плеханов менен Каутскийди алалык.

### 1. Плехановдун анархисттер менен болгон полемикасы

Анархизмдин социализмге карата кандай мамиле кыла тургандыгы жөнүндөгү маселеге арнап, Плеханов «Анархизм жана социализм» деген өзгөчө бир китепче жазган, анысы 1894-жылы немец тилинде басылып чыккан.

Бул теманы сөз кылганда Плеханов куулук кылып, анархизмге каршы күрөштөгү маселенин эң орчундуу, абдан зарыл жана саясий жагынан өтө маанилүү жерин, атап айтканда: революциянын мамлекетке карата кандай мамилеси болуу керек экендиги жөнүндөгү жана жалпысынан мамлекет жөнүндөгү маселени бүтүндөй эле айтпастан буйтап өткөн! Анын китепчесинде көзгө көрүнөрлүк эки бөлүк бар: бири — тарыхый-адабият бөлүгү, мунусунда Штирнердин, Прудондун жана башкалардын идеяларынын тарыхы боюнча баалуу материалдар бар. Экинчи бөлүгү: филистерлик бөлүгү, мунусун-

да — анархистти бандиттен ажыратып тааный албайсың деген темада айтылган копол пикир бар.

Россиядагы революциянын алдыңкы күндөрүндөгү убакытта жана Россиядагы революциялык мезгилдин ичинде Плехановдун бардык ишинин эң кызыктуусу жана эң мүнөздүүсү болуп, анын (Плехановдун) темаларды айкалыштыргандыгы саналат: Плеханов 1905—1917-жылдарда өзүн жарым доктринер, жарым филистер, саясатта буржуазияны ээрчүүчү адам кылып көрсөттү.

Маркс жана Энгельс анархисттер менен полемика кылып келип, революциянын мамлекетке карата кандай мамиле кыла тургандыгы жөнүндө өздөрүнүн көз караштарын абдан толук көрсөткөндүгүн биз жогоруда көрүп өттүк. Энгельс 1891-жылы Маркстин «Гота программасын сындоо» деген китебин бастырып чагырганда мындай деп жазган: «ал кезде биз (башкача айтканда Энгельс жана Маркс) Бакунин менен жана анын анархисттери менен эң кызыктуу күрөшүүдө болгонбуз — (биринчи) Интернационалдын Гаагадагы конгресси[100] болгондон кийин эки жыл ошондой болуп гана өткөн».[101]

Анархисттер дал Париж Коммунасын «өзүбүздүкү» деп, өздөрүнүн илимдерин ырастай турган иш деп жарыялоого тырышты жана алар Коммунанын сабактарын да, ал сабактарга Маркстин берген талдоосун да таптакыр түшүнгөн эмес. Эски мамлекеттик машинаны *кыйратуу* керекпи? жана аны *эмне менен* алмаштыруу керек? — деген конкреттүү-саясий маселелер боюнча анархизм дегеле бир чындыкка жакыныраак жолой турган жоопту да берген эмес.

Бирок «анархизм жана социализм» жөнүндө сөз кылганда мамлекет жөнүндөгү маселени бүт бойдон оозго албай кетүү, Коммунадан мурун да, андан кийин да марксизмдин кандай өнүккөндүгүнүн баарын *эскербей коюу* — бул сөзсүз эле оппортунизмге карай томолонуп кетүү деген болуп чыгат. Анткени, оппортунизмдин өзү да жанагы биз айткан эки маселенин тап-такыр эле *коюлбай* калышын баарынан көбүрөөк талап кылат. Мунун *өзү* оппортунизмдин жеңиши болуп чыгат.

## 2. Каутскийдин оппортунисттер менен болгон полемикасы

Каутскийдин чыгармалары орус адабиятында, башка ар кандай адабияттагыга караганда, өлчөөсүз көп которулгандыгы күмөнсүз. Каутскийдин чыгармаларын Германиядан көрө Россияда окуй тургандар көп, деген кайсы бир немец социал-демократтарынын калжыңы тегин айтыла салган калжың эмес (кашаанын ичинде биздин айта кетерибиз мына бул: бул калжыңда мунун өзүн чыгаргандар ойлогондон алда канча терең тарыхый маани бар, атап айтканда: 1905-жылы орус жумушчулары дүйнө жүзүндөгү эң мыкты социал-демократиялык адабияттын эң жакшыларын мурда болуп көрбөгөн даражада абдан көп талап кылышып, ал чыгармалардын өзгө өлкөлөрдүн эч биринде болуп көрбөгөн көп котормолорун да алышты, аларды басмага көп бастырып да алышты, ошонун өзү менен, мындайча айтканда коңшулаш отурган, эң алдыңкы катарда турган өлкөнүн эбегейсиз зор тажрыйбасын биздин өлкөдөгү пролетардык кыймылдын жаш негизине тездик менен көчүрүштү.

Бизге Каутскийдин аты, көбүнчө, марксизмди түшүндүрө жазганынан башка, оппортунисттерге жана алардын башчысы Бернштейнге каршы болгон полемикасы менен да эң белгилүү. Бирок бизге маалим эмес дээрлик дагы бир факт бар, эгерде Каутскийдин укмуштуу түрдө маскара болуп алдастаганын, 1914—1915-жылдардагы эң зор кризистин убактысында социал-шовинизм жагына бүтүндөй өтүп кеткендигин аныктап байкоону өз алдыбызга милдет кылып коё турган болсок, ал фактыдан буйтап өтүүгө болбойт. Ал факт мына бул: оппортунизмдин Франциядагы (Мильеран жана Жорес) жана Германиядагы (Бернштейн) эң көрүнүктүү өкүлдөрүнө каршы чыгарынын алдында Каутский өтө зор олку-солкулукту көрсөттү. 1901—1902-жылдарда Штургарт шаарында чыгып турган жана революциячыл-пролетардык көз карашты жактап турган марксисттик «Заря»[102] аргасыздан Каутский менен *полемика кылууга* мажбур болду, эл аралык социалисттердин 1900-жылы Парижде болгон конгрессиндеги[103] Каутскийдин чалагайым, бура тартма, оппортунисттерге элдешип кете турган кылып жазган резолюциясын «сагыздай чоюлган» резолюция деп атоого мажбур болду. Немец адабиятында басылган каттарында да Бернштейнге каршы чыгуунун алдында Каутскийдин көп олку-солку болгондугу айкын билинди.

Бирок биз азыр Каутскийдин марксизмге чыккынчылык кылган эң кийинки *тарыхын* абдан текшерип караганыбызда, анын оппортунисттер менен полемика кылышынын, маселени коюшунун жана маселени талкуулоо ыгынын өзүндө ал, Каутский, дал мамлекет жөнүндөгү маселе боюнча ар дайым оппортунизмге карай бура тартып жүргөндүгүн байкап отурабыз,— бул кырдаалдын өлчөөсүз зор мааниси бар.

Каутскийдин оппортунизмге каршы жазган биринчи ири чыгармасын —«Бернштейн жана социал-демократиянын программасы» деген китебин алып карайлык. Каутский Бернштейндин сөзүн бүт бойдон төгүндүккө чыгарат. Бирок мына мындай бир мүнөздүү жери бар.

Бернштейн өзүнүн геростратча даңкы чыккан «Социализмдин өбөлгөлөрү» дегенине марксизмди *«бланкизм деп* айыптады (Россияда оппортунисттер менен либералдык буржуалар бул айыптоону революциячыл марксизмдин өкүлдөрүнө, большевиктерге каршы ошондон бери миң кайталап айтып жүрүшөт). Муну менен бирге, Бернштейн Маркстин «Франциядагы граждандык согуш» деген чыгармасына атайын токтолуп, коммунанын сабактарына Маркстин көз карашын Прудондун көз карашындай деп, экөөнү бирдей кылып көрсөтүүгө тырышат, мунусунун такыр кыюусу келишпей тургандыгын биз жогоруда көрүп өткөнбүз. Бернштейн Маркстин бир корутундусуна айрыкча назарын салды, ал корутунду — Маркстин «Коммунисттик Манифестиге» 1872-жылы жазган баш сөзүндө баса көрсөтүлгөн болучу, анда мындай делинген: «жумушчу табы даяр турган мамлекеттик машинаны жөн эле колуна ала коюп, аны өз максаттарына ошол бойдон жумшай албайт».[104]

Бул кыскача айтылган сөздүн Бернштейнге «жагып» калгандыгы ушунчалык: ал өзүнүн китебинде бул сөздү кеминде үч жолу кайталап айтат, бирок аны өзүнче абдан бурмалап, оппортунисттик маани берип талкуулайт.

Жогоруда биз көрүп өткөндөй, Маркс жумушчу табы бүткүл мамлекеттик машинаны *кыйратууга, талкалоого, быт-чытын чыгарууга* (Sprengung, быт-чытын чыгаруу, — Энгельстин колдонгон сөзү) тийиш, деп айткысы келет, Ал эми Бернштейнче, Маркстин бул сөзү бийликти колго аларда жумушчу табын өтө революциячыл болуп кетүүгө *каршы* сактандырган сөз болуп чыгат имиш.

Маркстин пикирин мындан да одоно жана мындан да укмуштуу кылып бурмалоочулукту канча ойлосоң да элестей албайсың.



Бернштейнчиликтин сөзүн бүт бойдон төгүндүккө чыгарганда Каутский кандай кылды дейсиңер?[105]

Дал ушул пунтка келгенде Каутский оппортунизмдин марксизмди бурмалагандыгынын түбүнө жете терең текшерүүдөн тайсалдап кеткен. Ал, Маркстин «Граждандык согуш» деген китебине Энгельстин жазган сөз башынан жогоруда цитата кылып келтирилген үзүндүнү алып, Маркстин айтканына караганда, жумушчу табы *даяр турган* мамлекеттик машинага *жөн эле ээ боло* койбойт, бирок жалпысынан ага ээ *боло алат,* дейт, бардык айтканы ушул гана. Бернштейн Маркстин чыныгы пикирине *таптакыр карама-каршы* нерсени таңып отургандыгы тууралу, пролетардык революциянын милдети — мамлекеттик машинаны «кыйратуу» болот, деп Маркстин 1852-жылдан бери айтып келгендиги тууралу,[106] бул жөнүндө Каутский ооз ачып да койгон эмес.

Ошентип, пролетардык революциянын милдеттери жөнүндөгү маселе боюнча марксизмдин оппортунизмден эң маанилүү айырмасын Каутский боёмолоп кете берген болуп чыкты!

«Пролетариат диктатурасынын проблемасы жөнүндөгү маселенин чечилишин биз бүтүндөй жайбаракат эле келечекке калтыра алабыз», деп Каутский Бернштейнге *«каршы»* жазган (немецче басылышынын 172-бети).

Бул Бернштейнге *каршы* айтылган полемика эмес, бул чындыгында ага *макул болгондук,* оппортунизмге позицияны бергендик болот, анткени, оппортунисттерге пролетардык революциянын милдеттери жөнүндөгү бардык негизги маселелерди «жайбаракат эле келечекке калтырсаң» болгону, азырынча мындан башканын аларга кереги да жок.

Маркс менен Энгельс 1852-жылдан 1891-жылга чейин, кырк жыл бою пролетариатты үйреткөндө, пролетариат мамлекеттик машинаны кыйратууга тийиш, деп үйрөтүшкөн эле. Ал эми Каутский болсо, 1899-жылы, ушул пунктта оппортунисттердин марксизмге толук чыккынчылык кылган кезинде, бул машинаны кыйратуу зарылбы деген маселени кыйратуунун конкреттүү формалары жөнүндөгү маселе менен *алмаштыра* коюп, анда да конкреттүү формалардын кандай болорун алдын ала биле албайбыз, деген «талашсыз» (жана жемишсиз) филистерлик акыйкаттын далдасына жашынып кутулду!!

Жумушчу табын революцияга даярдоодогу пролетардык партиянын милдеттерине көз караштары жагынан

Маркс менен Каутскийдин ортосунда түпсүз терең аң жатыр.

Каутскийдин андан кийинки, эң жеткилең чыгармасын алып карайлык, мунусу да бир кыйла даражада оппортунизмдин каталарын төгүндүккө чыгарууга арналган чыгарма. Мунусу — анын «Социалдык революция» жөнүндөгү китепчеси. Автордун бул жерде атайылап сөз кылган темасы «пролетардык революция» жөнүндөгү жана «пролетардык режим» жөнүндөгү маселе. Автор эң эле көп, абдан баалуу нерсени айткан, бирок дал мамлекет жөнүндөгү маселеден *буйтап өткөн.* Китепчесинин бардык жеринде мамлекеттик бийликти жеңип алуу жөнүндө сөз кылган, бир айтканы ошол гана, башкача айтканда, анын тандап алган формулировкасы оппортунисттерге макулдугун берген формулировка болгон, анткени, ал, мамлекеттик машинаны *кыйратпай* туруп эле бийликти жеңип алууга мүмкүн дейт. Маркстин «эскирип калды» деп 1872-жылы «Коммунисттик Манифесттин» программасында жарыялаганы[107] Каутский 1902-жылы *кайта туудурду.*

Китепчеде «социалдык революциянын формаларына жана куралдарына» атайы арналып бир параграф жазылган. Бул жерде массалык саясий иш таштоолор тууралу да, граждандык согуш тууралу да айтылган, «азыркы замандагы ири мамлекеттин күчүнүн бюрократия жана армия сыяктуу куралдары тууралу» да айтылган, бирок Коммунанын жумушчуларга кандай сабак үйрөткөндүгү тууралу ооз ачып да койгон эмес. Мамлекетти «суеверилик кылып урматтоого» каршы Энгельстин сактандырганы, көбүнчө немец социалисттерин сактандырганы тегин болгон иш эместиги анык.

Каутский иштин жайын мындайча баяндайт: жеңген пролетариат «демократиялык программаны ишке ашырат» дейт да, ал программанын параграфтарын баяндайт. Буржуазиялык демократиянын ордуна пролетардык демократияны орнотуу жөнүндөгү маселе боюнча 1871-жылдын берген жаңылыктары тууралу үн да, сөз да жок. Каутский «негиздүү» болуп көрүнгөн төмөндөгүдөй маңыз сөздөр менен кутулуп кетет:

«Азыркы тартиптердин тушунда үстөмдүккө жете албай тургандыгыбыз өзүнөн-өзү түшүнүктүү. Революциянын өзү да узакка созула турган жана эң эле терең түрдө кызыктыра турган күрөштү болжолдойт, биздин азыркы саясий жана социалдык структурабызды ошол күрөш өзгөртүүгө үлгүрмөкчү».

Аттын сулу жей тургандыгы, Волганын Каспий деңизине куя тургандыгы кандай чындык болсо, мунун «өзүнөн-өзү түшүнүктүү» дегени да ошондой экендигинде шек жок. Революциячыл пролетариат үчүн эң керектүү маселени, *анын* революциясынын «терендигинин» мамлекетке карата, демократияга карата пролетардык эмес мурдагы революциялардан *кандай* айырмасы бар экендиги жөнүндөгү маселени «терең түрдө кызыктыра турган» күрөш жөнүндөгү маанисиз жана апыртма сөз аркылуу *буйтап өтүү,* албетте өкүнүчтүү иш.

Каутский бул маселеден буйтап өтүп, *сөз жүзүндө* оппортунизмге каршы айбаттуу согуш жарыялап, «революциянын идеясынын» маанисин эскертип (революциянын конкреттүү сабактарын жумушчуларга ачык айтып түшүндүрүүдөн коркуп олтурса, ал «идеянын» канчалык куну бар?) же: «баарынан мурда революциячыл идеализм» деп айтып, же англиялык жумушчулар азыр «майда буржуалардан анчалык көп боло коёр бекен» деп жарыялап, *иш жүзүндө* бул эң маанилүү пункт боюнча оппортунизмге макул болот.

Каутский мындай деп жазат: «Социалисттик коомдо... ишканалардын эң ар түрдүү формалары: бюрократтык (??), тред-юнионисттик, кооперативдик, жекелик формалары, бир-бири менен бир катарда жашап туруу мүмкүн»... «Мисалы, бюрократиялык(??) уюмсуз жашай албай турган ишканалар да бар,— маселен темир жолдор. Мындагы демократиялык уюмдун түрү мындай боло алат: жумушчулар делегаттарды шайлайт, ал делегаттар парламент сыяктуу бир нерсени түзүшөт, ошол парламент жумуш тартибин белгилеп берет да, бюрократтык аппараттын башкарылышын байкап турат. Экинчи түрдөгү ишканаларды жумушчулар союзунун карамагына берүүгө болот, үчүнчү түрдөгү ишканаларды кооперация негизинде уюштурууга болот» (орусчага которулуп Женевада 1903-жылы басылганынын 148-жана 115-беттери).

Бул айтылган пикир — ката пикир, Коммунанын сабактарын мисалга ала олтуруп 70-жылдарда Маркс менен Энгельстин түшүндүргөндөрү менен салыштырганда, мунун өзү бир кадам артка баскандык.

«Бюрократтык» имиш уюм болгон зарыл уюм көз карашынан караганда, темир жолдордун жалпысынан ири машиналуу индустриянын бардык ишканаларынан, фабрикалардын кандайынан болсо да, чоң магазинден, капиталисттик ири айыл чарбалык ишканалардан эч кандай айырмасы жок. Мындай ишканалардын бардыгында да техника сөзсүз катуу дисциплина болуусун, бүткүл иш токтоп калбасын үчүн, же механизм, же продукт бузулуп калбасын үчүн ар кимдин өзүнө көрсөтүлгөн иштин абдан кылдаттуулук менен аткарылышын талап кылат. Мындай ишканалардын бардыгына да жумуш-

чулар албетте, «делегаттарды шайлашат, ал делегаттар *парламент сыяктанган бир нерсени түзүшөт»*.

Бирок аңгеменин асили мына ушунда — ушул «парламент сыяктанган бир нерсе» буржуазиялык-парламентарлык мекемелер маанисиндеги парламент *болбойт*. Аңгеменин асили мына ушунда — ушул «парламент сыяктанган бир нерсе» Каутский ойлогондой, деги эле тартипти белгилеп, бюрократиялык аппараттын башкарылышын байкап *турбайт*, бул жерде Каутскийдин ою буржуазиялык парламентаризмдин чектеринен чыга алган эмес. Социалисттик коомдо жумушчу депутаттарынан курулган «парламент сыяктуу бир нерсе» албетте, «тартипти белгилеп», «апараттын» «башкарылышын да байкап турат», *бирок* ал аппарат «бюрократиялык» аппарат *болбойт*. Жумушчулар саясий бийликке ээ болгондон кийин бюрократтык эски аппаратты кыйратат, анын таш-талканын чыгарып, дым немесин калтырбайт, анын ордуна жаңы аппарат орнотот, бул жаңы аппарат ошол эле жумушчулар менен кызматчылардын өздөрүнөн курулат, мунун бюрократка айланып кетишине *к а р ш ы* ошол эле замат чара колдонулат, ал чараларды Маркс менен Энгельс абдан толук көрсөтүп беришкен: 1) алар шайлануу менен гана чектелбестен, каалаган убакытта алмаштырылып да коюлат; 2) алардын эмгек акылары жумушчулардын акыларынан артык болбойт; 3) *бардык* киши контролдук жана көзөмөл функцияларын орундай турган, *бардык* киши убактысынча «бюрократ» боло турган жана ошондуктан *эч ким* «бюрократ» боло албай турган абалга тезинен көчөт.

Маркстин: «Коммуна парламентардык корпорация эмес, иштөөчү корпорация болду, ошону менен бирге закондорду чыгарып жана аларды аткарып тура турган корпорация болду»[108] деген сөздөрүн Каутский тап-такыр ойлогон эмес.

Демократияны *(эл үчүн эмес)* бюрократизмге *(элге каршы)* кошуучу буржуазиялык парламентаризм менен, бюрократизмдин тамырын кыркуу үчүн дароо эле чара колдоно турган жана ал чараны аягына чейин, бюрократизмди толук жок кылууга чейин, эл үчүн арналган демократияны толук киргизүүгө чейин жеткире турган пролетардык демократиянын ортосундагы айырманы Каутский тап-такыр түшүнгөн эмес.

Каутский бул жерде да баягы эле мамлекетти «суеверielик кылып урматтоону», бюрократизмге «суеверielик кылып ишенүүнү» көрсөттү.



Эми Каутскийдин оппортунисттерге каршы жазган акыркы жана эң мыкты чыгармасына, анын «Бийликке карай жол» деген китепчесине келелик (мунусу орусча басылып чыкпаса керек эле, анткени, анын өзү бизде реакциянын жалындап күчөп турган кезинде, 1909-жылы чыккан[109]). Бул китепчеси илгери карай шилтелген чоң кадам болуп саналат, анткени, мында 1899-жылы Бернштейнге каршы жазылган китепчесиндеги сыяктуу жалпысынан революциялык программа жөнүндө сөз болбостон жана 1902-жылдагы «Социалдык революция» деген китепчесиндеги сыяктуу социалдык революциянын башталa турган убактысына байланышсыз, анын милдеттери жөнүндө сүйлөбөстөн, «революциялардын заманы» *келе жаткандыгын* моюнга алууга бизди аргасыз кыла турган конкреттүү шарттар жөнүндө сөз болуп отурат.

Автор жалпысынан таптык каршылыктардын курчугандыгын жана бул жагынан өзгөчө чоң роль ойногон империализмди да аныктап көрсөтөт. Батыш Европада «1789—1871-жылдардын арасында болгон революциялык мезгилден» кийин, 1905-жылдан тартып Чыгышта да ошондой мезгил башталды. Бүткүл дүйнөлүк согуш коркунучтуу тездик менен келе жатат. «Революциянын мезгили жете элек, деп пролетариат эми мындан ары айта албайт». «Биз революциячыл мезгилге кирдик». «Революциянын заманы башталып калды».

Бул айтылган сөздөр абдан ачык. Империалисттик согуштун алдында германиялык-социал-демократия *өзү кандай болуу жөнүндө кандай убада бергендигин*, согуштун оту жалбырттай түшкөндө анын (Каутскийдин өзү да ошолордун ичинде) кандай маскара болуп эң төмөн түшүп кеткенин салыштыруу үчүн Каутскийдин бул китепчеси ченегич нерсе боло алат. Ушул караштырылып отурган китепчесинде Каутский мындай деп жазган: Азыркы ситуациянын өзү бизди (башкача айтканда, германиялык социал-демократияны) чыныгы түрүбүзден мелүүнүрөөк деп билүүгө оп-оңой боло турган бир коркунучка алып келет». Чындыгында Германиядагы социал-демократиялык партия көрүнгөн түрүнөн да алда канча мелүүн, алда канча оппортунисттик болуп чыкты!

Каутский революциялардын заманы башталды деп ачык айтып отурса да, өзүнүн сөзү боюнча *«саясий* революция» жөнүндө маселени текшерүүгө арнаган китепчесинде, мамлекет жөнүндөгү маселени дагы эле тап-та-

кыр оозуна албай, анда буйтап өтүп кеткен, бул — Каутскийдин дагы бир мүнөздүү жери болуп саналат.

Маселеден ушунетип буйтап өтүп, ал жөнүндө ооз ачпай, кыйшайып кетүүлөрүнүн бардыгынын суммасынан оппортунизмге толук өткөндүк аргасыздан келип чыкты, бул жөнүндө бизге азыр сөз кылууга туура келет.

Германиялык социал-демократия Каутский аркылуу төмөндөгүлөрдү айткандай болду: мен революциячыл көз караште кала беремин (1899-жыл). Мен өзгөчө пролетариаттын социалдык революциясынын болбой койбой тургандыгын мойнума аламын (1902-жыл). Мен революциялардын жаңы заманы келе тургандыгын мойнума аламын (1909-жыл). Бирок ошондой болсо да, пролетардык революциянын мамлекетке карата кандай мамилеси боло тургандыгы жөнүндө маселе коюлуп отургандан кийин, мен Маркстин 1852-жылда эле айткан сөзүнө каршы артка басамын (1912-жыл).

Каутскийдин Паннекук менен болгон полемикасында маселе дал ушундай коюлган болучу.

### 3. Каутскийдин Паннекук менен болгон полемикасы

Паннекук «солчул радикал» агымынын өкүлдөрүнүн бири болуп, Каутскийге каршы чыкты, бул агымдын катарында Роза Люксембург, Карл Радек жана башкалар болгон, бул агымдагылар революциячыл тактиканы жакташкан жана булар, Каутский марксизм менен оппортунизмдин ортосундагы принципсиз олку-солку болгон «центрдин» позициясына өтүп жатат, деген пикирге келип биригишкен. Бул көз караштын тууралыгын согуш толук дилилдеди, согуш убактысында «центр» агымы (марксист деп ката айтылып жүргөн агым) башкача айтканда, «каутскийчилик» агымы өзүнүн адам жийиркенерлик жаман агым экендигин толук көрсөтүп чыкты.

Паннекук мамлекет жөнүндөгү маселени козгоп өткөн «Массалык аракеттер жана революция» («Neue Zeit», 1912, XXX, 2) деген макаласында Каутскийдин позициясын «пассивдик радикализм», «аракетсиз күтүү теориясы» деп мүнөздөгөн. «Каутский революциянын процессин көргүсү келбейт» (616-бет). Паннекук маселени мына ушундай коюп, бизди кызыктырып отурган темага, пролетардык революциянын мамлекет тууралу милдеттери жөнүндөгү темага келген.



Ал мындай деп жазган: «Пролетариаттын күрөшү мамлекеттик бийлик *үчүн гана* буржуазияга каршы жүргүзүлүүчү жөн эле күрөш эмес, мамлекеттик бийликтин өзүнө *каршы* жүргүзүлүүчү күрөш болуп саналат... Пролетардык революциянын мазмуну — пролетариаттын күчүнүн куралдары аркылуу мамлекеттин күчүнүн куралдарын жок кылуу жана аларды сүрүп чыгуу (сөзмө-сөз айтканда: таркатып жиберүү, Auflösung). Күрөштүн түпкү натыйжасы катарында мамлекеттик уюм толук кыйрап бүткөндөн кийин гана күрөштүн өзү токтолмокчу. Көпчүлүк уюму үстөмдүк кылып турган азчылык уюмун жок кылуу менен өзүнүн артыкчылыгын көрсөтөт» (548-бет).

Паннекук өзүнүн оюн айткан формулировкада эң чоң кемчиликтер бар. Бирок анткени менен анын пикири ачык-айкын, ал эми анын пикирин Каутскийдин *кандайча* төгүндүккө чыгарганына келсек, бул абдан кызык.

Каутский мындай деп жазган: «Ушул кезге чейин социал-демократтар менен анархисттердин ортосундагы карама каршылык мына бул эле: социал-демократтар мамлекеттик бийликке ээ болууну каалашкан болучу, анархисттер болсо — ал бийликти талкалоону каалашкан болучу. Паннекук тигинисин да, мунусун да каалайт» (724-бет).

Эгерде Паннекуктун жазганында абдан ачык айтылбагандык жана конкреттүүлүк жетишпей олтурса (макаласында мындан башка кемчиликтер да бар, бирок биз караштырып отурган темага тиешеси болбогондуктан, алар тууралу бул жерде сөз кылбай олтурабыз), Каутский иштин дал Паннекук белгилеп койгон *принциптик* маанисин алып олтурат жана *негизги принциптик маселе боюнча* Каутский марксизмдин позициясынан толук тайып, оппортунизмге бүт бойдон өтүп кетип отурат. Каутский социал-демократтар менен анархисттердин ортосундагы айырманы тап-такыр туура эмес көрсөтүп, марксизмди бурмалап, биротоло былыктырып отурат.

Марксисттер менен анархисттердин ортосундагы айырма мына бул: (1) марксисттер мамлекетти толук жок кылууну өздөрүнүн максаты кылып коюп, бул максат социалисттик революция таптарды жок кылгандан кийин гана, мамлекеттин бара-бара жок болушуна алып келе турган социализмдин орнотулушунун натыйжасы катарында иш жүзүнө ашырыла тургандыгын моюндарына алышат; анархисттер мамлекетти бүгүн-эртең эле толук жок кылууну каалашат, бирок алар мындай жок кылуунун иш жүзүнө ашырылышынын шарттары кандай болуу керек экендигин түшүнүшпөйт. (2) Марксисттер — пролетариат саясий бийликке ээ болуп алгандан кийин, эски мамлекеттик машинаны бүт бойдон талка-

лоо зарыл, анын ордуна жаңы, Коммуна сыяктуу, куралданган жумушчулардын уюмунан куралган мамлекеттик машинаны орнотуу зарыл, дегенди моюнга алышат; анархисттер мамлекеттик машинаны талкалоо керек дегени менен, анын ордуна пролетариаттын *эмнени* коё тургандыгын, революциялык бийликти пролетариат *кандай* пайдалана тургандыгын бүтүндөй ачык билишпейт; ал түгүл анархисттер революциячыл пролетариаттын мамлекеттик бийликтен пайдаланышын да, анын революциячыл диктатурасын да моюндарына алышпайт. (3) Марксисттер — азыркы замандагы мамлекетти пайдалануу жолу менен пролетариатты революцияга даярдоо керек, деп талап кылышат; анархисттер муну моюндарына алышпайт;

Бул талашта Куатскийге каршы марксизмди жактап чыккан Паннекук болуп отурат, анткени, дал Маркстин өзү,— эски мамлекеттик аппараттын жаңы колго өтүү маанисинде пролетариат мамлекеттик бийликти жөн эле жеңип алып тим болбойт, пролетариат ал аппаратты талкалоого, кыйратууга тийиш, анын ордуна жаңы аппаратты орнотууга тийиш, деп үйрөткөн.

Каутский марксизмден кетип оппортунизмге кошулуп отурат, анткени, мамлекеттик машинанын кыйратылышын, дал ошонун өзүн анын сөзүнүн эч бир жеринен таба албайсың, ал «бийликти жеңип алууну» кадимки көпчүлүккө ээ болуу маанисинде көрсөтүп, оппортунисттердин бурмалап түшүндүрүүгө жол таап берип отурат, ал эми мамлекеттик машинанын кыйратылышы оппортунисттер үчүн тап-такыр жагымсыз иш.

Марксизмди бурмалагандыгын жашырып-жабуу үчүн, Каутский начётчиктерче иш кылып, Маркстин өзүнөн «цитата» келтирип олтурат. 1850-жылы Маркс «мамлекеттик бийликтин колуна күчтөрдү чечкиндүү түрдө борборлоштуруунун» зарылдыгы жөнүндө жазган болучу.[110] Каутский бир түрдүү салтанат менен: Паннекук «централизмди» («борборлоштурууну») кыйратканы жүргөн жокпу? — деп сурайт.

Бул эми Бернштейндин централизм ордуна федерация жөнүндөгү көз караштарда марксизм менен прудонизм бирдей деп көрсөткөнү сыяктуу кадимки бир фокус болот.

Каутскийдин алган «цитатасы» тап-такыр орунсуз жерге келтирилген. Централизм эски мамлекеттик машинада да, жаңысында да болууга мүмкүн. Эгерде жумушчулар өздөрүнүн куралдуу күчтөрүн өз ыктыярлары менен бириктиришсе, бул централизм болот, бирок бул мамлекеттик централисттик аппаратты, ар дайым болуп турууучу армияны, полицияны, бюрократияны «толук кыйратууга» негизделген болот. Маркс менен Энгельстин Коммуна жөнүндөгү эң сонун белгилүү пикирлеринен буйтап өтүп, маселеге катышы жок цитатаны сүйрөп чыгып, Каутский абдан митаамдык кылып отурат.

Каутский сөзүн минтип улантат:

...«Балким Паннекук чиновниктердин мамлекеттик функцияларын жок кылганы жүргөн чыгар? Бирок мамлекеттик башкаруу жөнүндө сөз кылбай койгондо да, партия уюмдарында да, профессионалдык уюмдарда да биз чиновниктерсиз күн көрө албайбыз. Биздин программабыз мамлекеттик чиновниктерди жок кылууну талап кылбастан, чиновниктерди элдин өзү шайлап коюшун талап кылат... Бул жерде сөз «келечектеги мамлекетте» башкаруу аппараттары кандай түрдө боло тургандыгы жөнүндө эмес, биздин саясий күрөшүбүз мамлекеттик бийликти, *биз аны жеңип ала электе* (курсив Каутскийдики) аны жок кылабы же жок кылбайбы деген маселе жөнүндө (сөзмө-сөз айтканда: тарката ала тургандыгы же албай тургандыгы, auflöst) бара жатат. Кайсы министерство өзүнүн чиновниктери менен кошо жок кылынууга тийиш?» Агартуу, юстиция, финансы, согуш министерстволорунун аттары аталган. «Жок, өкмөткө каршы жүргүзүп отурган саясий күрөшүбүз азыркы министерстволордун эч кайсынысын да жоюп жибербейт... Түшүнбөстүктөр болбосун үчүн дагы бир жолу кайталаймын: сөз жеңиштүү социал-демократия «келечектеги мамлекетке» кандай форма бере тургандыгы жөнүндө эмес, азыркы мамлекетти биздин оппозициябыз кандайча кылып өзгөртө тургандыгы жөнүндө болуп жатат» (725-бет).

Бул көрүнөө алдоо. Паннекуктун койгон маселеси дал *революция* жөнүндөгү маселе болучу. Бул маселе Паннекуктун макаласынын атында да жана цитата келтирген жерлеринде да айкын айтылган. Каутский «оппозиция» жөнүндөгү маселеге секирип өтүп, революциячыл көз караштры дал эле оппортунисттик көз караш менен алмаштыра салып отурат. Каутскийдин оюнча мындай болуп чыгат: азыр оппозиция боло туралык, анан бийликти жеңип алгандан *кийин* өзгөчө сүйлөшөрбүз. *Революция жоголуп кетет!* Оппортунисттердин талап кылып олтурганы да мына ушул болучу.

Сөз оппозиция жөнүндө да эмес, жалпысынан саясий күрөш жөнүндө да эмес, сөз дал *революция* жөнүндө болуп отурат. Революция дегенибиз мына мындай болот: пролетариат «башкаруу аппаратын» жана *б ү т к ү л* мамлекеттик аппаратты *к ы й р а т а т* да, анын ордуна куралданган жумушчулардан түзүлгөн жаңы аппаратты орнотот. Каутский «министерстволорду» «суевериелик

кылып урматтайт», бирок алардын алмаштырылбай турган эмнеси бар, алардын ордуна, айталык, бийлиги толук жана бийлиги күчтүү жумушчулар менен солдаттар депутаттарынын Советтери алдындагы адистердин комиссиясын коюуга болбойт бекен?

Иштин мааниси «министерстволордун» өз ордуна кала тургандыгында же калбай тургандыгында да эмес, «адистердин комиссиясы» же башка мекемелердин боло тургандыгында же болбой тургандыгында да эмес, мунун эч кандай мааниси жок. Эски мамлекеттик (буржуазия менен миң тамырлап байланышкан жана анын адатын, рутинасын төбөсүнөн таманына чейин сиңирген) машина мурунку калыбында кала береби, же ал *талкаланып,* анын ордуна *жаңы* машина орнотулабы — иштин мааниси мына ушунда. Революция болгондо жаңы тап команда кылууну, башкарууну *эски* мамлекеттик машинанын жардамы менен жүргүзбөстөн, кайта ал машинаны *кыйратып,* команда кылууну, башкарууну, *жаңы* машинанын жардамы менен жүргүзүүгө тийиш,— марксизмдин ушул негизги пикирин Каутский боёмолоп кеткен, же буга ал тап-такыр түшүнбөй калган.

Анын чиновниктер жөнүндөгү маселеси Коммунанын сабактарын да, Маркстин илимин да түшүнбөгөндүгүн апачык көрсөтүп турат. «Партия уюмдарында да, профессионалдык уюмдарда да чиновниктерсиз биз күн көрө албайбыз»... дейт.

*Капитализмдин тушунда, буржуазиянын үстөмдүгүнүн* тушунда биз чиновниктерсиз күн көрө албайбыз. Капитализм пролетариатты эзген, эмгекчилер массасын кулдукка айландырган. Капитализмдин тушунда, массаны жалданма кулдукта, муктаждыкта жана жакырчылыкта калтырган бардык шарттын аркасында демократизм тарытылган, кысылган, кемитилген, бузулуп калган. Ошондуктан, дал ошондуктан гана биздин саясий жана профессионалдык уюмдарыбыздагы кызмат орундагы кишилер капитализмдин шарттары аркасында бузулуп жүрүшөт (же тактап айтканда, бузулуу тенденциясы бар), бюрократтыкка, башкача айтканда, массадан кол үзгөн, массадан *жогору* турган привилегиялуу адамдарга айлануу тенденциясын көрсөтүп жүрүшөт.

Бюрократизмдин *мааниси* мына ушунда, капиталисттер экспроприацияланмайынча, буржуазия кулатылмайынча, дал ошого чейин, ал түгүл пролетардык кызмат орундарындагы кишилердин да белгилүү даражада «бюрократтанышы» болбой койбой турган нерсе.



Каутскийче мындай болуп чыгат: шайланып коюла турган кызмат орундагы адамдар кала бере турган болгондон кийин, демек, социализмдин тушунда чиновниктер да, бюрократия да кала бермекчи! Дал ушунун өзү туура эмес. Маркс дал Коммунаны мисалга ала олтуруп, социализмдин тушунда шайланмалыктын үстүнө, *дагы* каалаган убакта алмаштырып коюу шарты киргизилгенге *жараша, жана дагы* эмгек акынын өлчөмүн жумушчулардын орточо акысына түшүрүүгө жараша, *жана дагы* парламентардык мекемелердин ордуна «иш кыла турган, башкача айтканда, закондорду чыгарып жана аларды иш жүзүнө аткара турган» мекемелерди коюуга жараша кызмат орундагы адамдар «бюрократ» болуудан, «чиновник» болуудан калышат, деп көрсөткөн.[111]

Чынына келгенде, Каутскийдин Паннекукка каршы айткан аргументацияларынын бардыгы да, айрыкча Каутскийдин: профессионалдык уюмдарда да, партиялык уюмдарда да чиновниктерсиз биздин күнүбүз жок деген шумдуктуу далилдөөсү баягы эле Бернштейндин жалпысынан марксизмге каршы айткан эски «далилдерин» кайталап отургандыгын көрсөтөт. «Социализмдин өбөлгөлөрү» деген өзүнүн ренегаттык китебинде Бернштейн «примитивдик» демократия деген идеяга каршы согушкан, өзү доктринёрлук демократизм» деп атаган нерсеге: императивдик мандаттарга, акы албай турган кызмат адамдарына, дармансыз борбордук өкүлдүккө жана башкаларга каршы чыккан. Бул «примитивдик» демократизмдин негизсиз нерсе экендигине далил катарында Бернштейн англиялык тред-юниондордун эрди-катын Вэбб түшүндүргөн тажрыйбасын көрсөтөт[112]. «Толук эркиндикте» имиш (немецче басылганынын 137-бетинде) өнүккен тред-юниондор жетимиш жыл чамасында өнүгүп келип, примитивдик демократизмден эч нерсе чыкпай тургандыгына көзү жетип, анын ордуна кадимки демократизмди: бюрократизм менен туташкан парламентаризмди алыптыр, дейт.

Чындыгында тред-юниондор «толук эркиндикте!» өнүкпөстөн, *толук капиталисттик кулдукта* өнүккөн, ал кулдуктун тушунда, албетте, өкүм сүрүп турган балаага, зордук-зомбулукка, жалгандыкка, кедейлерди «жогорку» башкаруу ишине жолотпоочулукка бир катар уступкасыз «болбойт». Социализмдин тушунда «примитивдик» демократиянын көр жерлери сөзсүз жанданат, анткени калк *массасы* цивилизацияланган коомдордун

тарыхында биринчи ирет добуш берүү менен шайлоого гана эмес, *ар күндүк башкаруу ишине да өз алдынча* катышуу даражасына көтөрүлөт. Социализм кезинде элдин *баары* кезек менен башкара турган болот да, эч ким башкарбай турган абалга алар тезинен көнүп кетишет.

Даанышман сынчыл-анализчил акыл ээси Маркс Коммунанын практикалык чараларындагы *бурулушту* көрө билген, ал эми оппортунисттер жүрөксүздүгүнөн, буржуазия менен тап-такыр кол үзүшүүнү каалабагандыктан бул бурулуштан коркушат жана муну моюндарына алгысы келишпейт; анархисттер да же шашмалыгынан, же жалпысынан массалык социалдык өзгөрүүлөрдүн шарттарын түшүнбөгөндүктөн бул бурулушту көргүлөрү келишпейт. Филистерлик төбөсүнөн таманына чейин сиңип бүткөн, чындыгында революцияга, революциянын натыйжа чыгара тургандыгына ишенбей турган, ишенмек турсун кайта ал революциядан элгенчө корко турган (биздин меньшевиктер менен эсерлер сыяктуу корко турган) оппортунист «эски мамлекеттик машинаны кыйратуу дегенди ойго алып да кереги жок, министерстволорсуз, чиновниктерсиз бизге күн кайда» — деп талкуулайт.

«Эски мамлекеттик машинаны кыйраттуу жөнүндө *гана* ойлоо керек, мурунку пролетардык революциялардын *конкреттүү* сабактарынын маани жайын билүүнүн, кыйратылган машинаны *эмне менен* жана *кандай* кылып алмаштырабыз деп талдоонун кереги жок» — дейт анархист (албетте, анархисттердин ичиндеги эң мыктысы ушундай дейт, ал эми Кропоткин господиндин жана анын шериктештеринин изи менен кетип, буржуазиянын артынан ээрчиген анархисттер муну да айта алышпайт); ошондуктан анархисттин тактикасы — *үмүтсүздүктүн* тактикасы болуп чыгат, аёосуз-батымдуу, ошону менен бирге массанын кыймылынын практикалык шарттары менен эсептеше турган конкреттүү милдеттерди орундоо үчүн жүргүзүлүүчү революциячыл иштин тактикасы болуп чыкпайт.

Маркс ушул каталардын экөөнө да учурабоо керек деп үйрөткөн, эски мамлекеттик машинаны кыйратууда тайманбастан батымдуу болуу керек деп үйрөткөн, ошону менен бирге маселени конкреттүү түрдө коюуну да үйрөткөн: Коммуна бир нече жуманын ичинде, *жаңы*, пролетардык, мамлекеттик машинаны кура *баштай* алды, чоң демократизмге карай жана бюрократизмди жок



кылууга карай көрсөтүлгөн чараларды мына ушундайча иш жүзүнө ашырган. Революциячыл батымдуулукту коммунарлардан үйрөнөлүк, алардын практикалык чаралары практикада керектүү жана тезинен мүмкүн боло турган чараларды *белгилөө* экен деп билелик, ошондо, *ушул жол менен жүрүп отуруп,* биз бюрократизмди толук кыйратып чыга турган даражага жетишебиз.

Мындай кыйратуунун мүмкүн боло тургандыгы төмөндөгүлөр менен камсыз кылынат: социализм жумуш күнүн кыскартат, *массаны* жаңы турмушка көтөрөт, калктын *көпчүлүгүн* — бири калбастан *б а р д ы г ы н а* «мамлекеттик функцияларды» орундоого мүмкүндүк бере турган шарттарга коёт, бул болсо, жалпысынан ар кандай мамлекеттин *бара-бара толук жок болушуна* алып келет.

Каутский сөзүн мындай деп улантат:

...«Массалык стачканын милдети эч качан мамлекеттик бийликти *кыйратуу* боло албайт, анын милдети — кандайдыр бир белгилүү маселеде өкмөттү уступка кылууга арып келүү же болбосо пролетариатка кас өкмөттүн ордуна пролетариатка жардам көрсөтө турган (entgegeukommende) өкмөт коюу гана боло алат... Бирок бул (башкача айтканда, өзүнө кас өкмөттү пролетариаттын жеңиши) «эч качан жана эч кандай шарттарда» «мамлекеттик бийликти *кыйратууга* алып бара албайт, бул *мамлекеттик бийликтин ичиндеги* күчтөрдүн өз ара мамилесин белгилүү даражада *ооштуруга* гана (vershiebung) алып бара алат... Мында, биздин саясий күрөштө көздөгөн максатыбыз да мурунку бойдон кала берет — биз парламентте көпчүлүккө ээ болуу жолу аркылуу мамлекеттик бийликти колго алууну жана парламентти өкмөттүн кожоюнуна айландырууну көздөй беребиз» (726, 727, 732-беттер.)

Бул — нагыз, барып турган жүзү кара оппортунизм, бул — сөз жүзүндө революцияны моюнга алып, иш жүзүнде революциядан безе качкандык болот. Каутскийдин оюу «пролетариатка жардам көрсөтө турган өкмөттөн» ары узап чыга албайт; «Коммунисттик Манифесттин» 1847-жылы «пролетариатты үстөмдүк кылуучу тап кылып уюмдаштыруу» керек[113] деп жарыялаганы менен салыштырганда мунусу филистерликке карай бир кадам артка баскандык.

Каутскийге Шейдемандар менен, Плехановдор менен, Вандервельддер менен өзүнүн сүйгөн «бирдигин» турмушка ашырууга туура келер, булардын бардыгы да «пролетариатка жардам көрсөтө турган» өкмөт үчүн күрөшүүгө макул.

Ал эми биз болсок, социализмдин бул чыккынчыларынан бөлүнүп кол үзүшөбүз жана бүткүл эски мамлекеттик машинаны кыйратуу үчүн, куралданган проле-

тариаттын өзү *өкмөт болсун* үчүн күрөшө беребиз. Бул «экөөнүн айырмасы эң чоң».

Каутскийге Легиндер менен Давиддердин, Плехановдордун, Потресовдордун, Церетелилердин, Черновдордун жагымдуу компаниясында болууга туура келер, булар «мамлекеттик бийликтин ичиндеги күчтөрдүн өз ара мамилесин оошурууу» үчүн, «парламентте көпчүлүккө ээ болуп, парламентти өкмөткө толук кожоюн кылуу» үчүн күрөшүүгө толук макул;— асыл максат экен да, мындагынын баары оппортунисттерге ылайыктуу, баары буржуазиялык парламентарлык республиканын чектеринде кала берет.

Ал эми биз болсок, оппортунисттерден бөлүнүп кол үзүшөбүз; жана «күчтүн өз-ара салмагын оошуруу» үчүн эмес, *буржуазияны кулатуу* үчүн, буржуазиялык парламентаризмди *кыйратуу* үчүн, Коммуна тибиндеги демократиялык республика үчүн, же жумушчулар жана солдаттар депутаттарынын Советтеринин республикасы үчүн, пролетариаттын революциячыл диктатурасы үчүн күрөшүүдө бүткүл аң-сезимдүү пролетариат биз менен бирге болот.

* * *

Эл аралык социализмде Каутскийден оңчулураак агымдар бар, алар: Германиядагы «Социалистический Ежемесячник»[114] деген агым (Легин, Давид, Кольб жана толуп жаткан башкалар, алардын ичинде скандинавдык Стаунинг менен Брантинг да бар), Франция менен Бельгиядагы жоресчилер[115] менен Вандервельд, италиялык партиянын оң канатынын өкүлдөрү болгон Турати, Тревес жана башкалар[116], Англиядагы фабийчилер жана «көз каранды эместер»[117] («көз каранды эмес жумушчу партиясы», иш жүзүндө ар дайым либералдарга көз каранды болуп келген партия) жана дагы ушу сыяктуулар. Бул господиндердин бардыгы парламентардык иште жана партиянын публицистикасында чоң, көп учурларда басымдуу роль ойноп отуруп, пролетариат диктатурасын тикеден-тике моюндарына алышпастан, ачыктан-ачык оппортунизмдин ишин жүргүзүп отурушат. Бул господиндер үчүн пролетариат «диктатурасы» демократияга «каршы» келет!! Чындыгында майда буржуазиялык демократтардан булардын эч кандай олуттуу айырмасы жок.

Ушул кырдаалды эске алып келип, экинчи Интернационалдын официалдык өкүлдөрүнүн басымдуу көпчүлүгү оппортунизмге толук ооп кетти, деген корутундуга келүүгө биз укуктуубуз. Коммунанын тажрыйбасы унутулуп калуу менен гана чектелбестен, бурмаланып да кеткен. Жумушчулар массасы майданга чыгып, эски мамлекеттик машинаны кыйрата турган, анын ордуна жаңы машинаны орното турган, ошентип, өздөрүнүн саясий үстөмдүгүн коомду социалисттик жол менен кайта куруунун базасына айландыра турган убакыттарынын жакын калгандыгына ал жумушчулар массасын ишендирүү мындай турсун,— кайра массаны мунун тескерисине ишендирип келишкен жана «бийликке ээ болуу» жолу оппортунизм үчүн миңдеген жол калтыра турган түрдө көрсөтүлгөн.

Империалисттик мелдештин натыйжасында күчөтүлгөн, согуш аппараты бар мамлекеттер,— дүйнөгө Англия үстөмдүк кылуу керекпи, же Германия үстөмдүк кылуу керекпи, кайсы финансылык капитал үстөмдүк кылуу керек, деген талашты чечүү үчүн миллиондогон адамдардын канын суудай төгүүчү согуш укмушуна айланып отурганда, пролетардык революциянын мамлекетке карата болгон мамилеси жөнүндөгү маселени бурмалоонун жана бул маселе жөнүндө унчукпай коюунун ролу чоң болбоско да мүмкүн эмес*.

---

* Кол жазмада андан кийин төмөндөгүлөр жазылган.

VII ГЛАВА

1905-ЖАНА 1917-ЖЫЛДАРДАГЫ ОРУС РЕВОЛЮЦИЯСЫНЫН ТАЖРЫЙБАСЫ

Ушул главанын атында көрсөтүлгөн тема — эбегейсиз зор тема, бул жөнүндө бир канча томдор жазууга болот жана жазылууга тийиш. Бул китепчеде, албетте, тажрыйбанын эң башкы сабактары менен гана, мамлекеттик бийлик жөнүндө пролетариаттын революциядагы милдеттерине тикеден-тике тиешеси болгон сабактары менен гана чектелүүгө туура келет».

(Кол жазма ушул жерден үзүлүп калат). *Ред.*

## БИРИНЧИ БАСЫЛЫШЫНА СОҢКУ СӨЗ

Бул китепче 1917-жылы август жана сентябрь айларында жазылган болучу. Мен мындан кийинки, жетинчи главанын планын да түзүп койгон элем, ал: «1905-жана 1917-жылдардагы орус революцияларынын тажрыйбасы» деген глава эле. Бирок бул главанын атынан башка бир жолун да жазууга үлгүрө албай калдым: муну жазууга саясий кризис, 1917-жылдагы Октябрь революциясынын алдыңкы күндөрү «тоскоолдук кылды». Мындай «тоскоолдукка» кубануу гана керек. Китепченин экинчи болүгүн («1905-жана 1917-жылдардагы орус революцияларынын тажрыйбасы» арналганын), көпкө чейин калтырууга туура келер деп ойлоймун»; «революциянын тажрыйбасы» жөнүндө жазгандан көрө, аны иштеп бүтүрүү көңүлдүү жана пайдалуу болот.

*Автор*

Петроград.
1917-жыл 30-ноябрь.

*1917-ж. август — сентябрь айларында жазылган. «Жизнь и знание» басмасында айрым китепче болуп 1918-ж. басылган.*

*В. И. Лениндин Чыгармаларынын тексти боюнча басылып отурат, 5-басылышы, 33-том, 1—120-беттер.*

## ЭСКЕРТҮҮЛӨР

[1] *«Мамлекет жана революция. Марксизмдин мамлекет жөнүндөгү илими жана пролетариаттын революциядагы милдеттери»* деген китепти В. И. Ленин подпольеде (Разливде жана Гельсингфорсто) жүрүп, 1917-жылы август — сентябрь айларында жазган болучу. Бул чыгарма бир кыйла кыска мөөнөт ичинде, негизинен 1917-жылы январь — февраль айларында Ленин тарабынан жүргүзүлгөн эбегейсиз зор илим-изилдөө иштеринин натыйжасы болуп саналат.

Н. К. Крупскаянын айтуусуна караганда, пролетардык мамлекеттик бийликтин мүнөзү жөнүндөгү маселеге Ленин эмиграцияда жүргөн кезинин акыркы жылдарында көп көңүл бурган. Мамлекет жөнүндөгү маселени теориялык жактан иштеп чыгуунун зарылдыгы тууралу ойду Ленин 1916-жылдын экинчи жарымында айткан. А. Г. Шляпниковго Ленин мындай деп жазган: «...Азыр күн тартибинде турган маселе биздин резолюцияларыбыз менен брошюраларыбызда бекемделген багыттарды (падышачылыкка жана башкаларга каршы) *улантуу* гана эмес... ошону менен бирге ал багыттарды демократияны жокко чыгаруу жөнүндөгү жеткен сандырактыктардан жана чаташтыруулардан (буга куралсыздандыруу, өз тагдырын өзү чечүүнү тануу, «жалпысынан» ата мекенди коргоону теориялык жактан туура эмес тануу, жалпысынан мамлекеттин ролу жана мааниси жөнүндөгү маселедеги олку-солкулуктар жана башкалар кирет) тазалоо болуп саналат». (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 35-том, 215—216-беттер).

1916-жылдын экинчи жарымында Н. И. Бухарин өзүнүн бир катар макалаларында мамлекетке жана пролетариат диктатурасына антимарксисттик чала анархисттик көз карашты жактап келген. 1916-жылы декабрь айында Ленин өзүнүн «Жаштар Интернационалы» деген заметкасында Бухариндин позициясын катуу сынга алып, марксизмдин мамлекетке мамилеси жөнүндө талдап макала жазып берүүгө убада кылат (караңыз: Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 23-том, 182—186-беттер).

Н. К. Крупскаянын айтуусуна караганда, 1916-жылы күзүндө жана 1917-жылдын башында Ленин теориялык ишке баш көтөрбөй киришет. Ал ошол кезде Цюрихте жашап туруп, китепканада чымыркапып иштеп, мамлекет жөнүндөгү маселе боюнча К. Маркс менен Ф. Энгельстин чыгармаларын окуп үйрөнөт. 1917-жылы 4(17)-февралда Ленин А. М. Коллонтайга жазган катында марксизмдин мамлекетке мамилеси жөнүндөгү маселе боюнча материалды ал дээрлик даярдап койгондугун билдирет. Бул материал «Марксизм мамлекет жөнүндө» деген наам менен көк мукабалуу дептерге май-

да жазуу менен тыгыз жазылган болучу. Мында К. Маркстин, Ф. Энгельстин чыгармаларынан алынган цитаталар, ал түгүл Каутскийдин, А. Паннекуктун жана Э. Бернштейндин китептеринен жана макалаларынан алынган үзүндүлөр жыйналган, буларга Лениндин сын пикирлери, жыйынтыктоолору жана корутундулары берилген (караңыз: Чыгармалар, 5-басылышы, 33-том, 123—307-беттер).

1917-жылы 3(16)-апрелде В. И. Ленин Швейцариядан Россияга кайтып келди. Практикалык революциячыл иштерден колу бошобой жаткан Владимир Ильич пландалган ишти уланта албай калды. Бирок бул иш Лениндин оюнан чыгып кеткен жок. 1917-жылы июнь айында Ленин марксизмдин мамлекетке мамилеси жөнүндөгү маселени иштеп чыгуу үчүн зарыл болгон китептердин тизмесин түзүп, Петрограддагы элдик китепкананын иш тартиби жөнүндө кабар суратып жиберди. 1917-жылы июль күндөрүнөн кийин Ленин Убактылуу өкмөттүн куугунтугунан жашырынып жүрүп, «Мамлекет жана революция» деген китептин үстүндө иштей баштоо мүмкүндүгүнө ээ болду. Ал Разливге «көк мукабалуу дептерди» берип жибергиле деп өтүнүп, июлдун аягында — августтун башында Гельсингфорско жөнөп кетердин алдында жолдошторуна жазган тапшырмаларынын тизмесинде Ф. Энгельстин «Анти-Дюринг» деген китебин берип жибергиле деп суранган, андан бир аз кийинчерээк шашылыш иш үчүн К. Маркстин немец жана орус тилдеринде басылып чыккан «Философия жакырчылыгы» жана «Коммунисттик партиянын Манифести» деген китептерин табууга жардам бергиле деп сурады.

Ленин Гельсингфорско келгенден кийин «Мамлекет жана революция» деген китепти жазууга кызуу киришти, бул жөнүндө ал август айында М. И. Ульяновага мындай деп жазган: «Көптөн бери көңүлүмдөн чыкпай келген мамлекет жөнүндөгү ишке кириштим» (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 37-том, 531-бет).

В. И. Ленин «Мамлекет жана революция» деген китепти жазып жаткан кезинде «Марксизм мамлекет жөнүндө» деген кол жазмадагы материалдардын баарын эле пайдаланган жок. Даярдалган материалдарга салыштырганда Ленин «Мамлекет жана революция» деген китебинин I главасынын 4-параграфына Энгельстин «Анти-Дюринг» деген китебинен зомбулуктун ролу жөнүндөгү (китептин ушул басылышынын 22—23-беттерин караңыз) цитатаны жана ушул эле китептин VI главасынын 2-параграфына Каутскийдин «Социалдык революция» (китептин ушул басылышынын 116—117-беттерин караңыз) деген китепчесинен бир цитатаны жана башкаларды кошкон, булар «Марксизм мамлекет жөнүндө» деген дептерде жок болчу.

«Мамлекет жана революция» китебинин кол жазмасынын 10-бетинде бир кызык жазуу бар, кыязы, ал жазууну Ленин Энгельстин китебин ала электе жазган окшойт; ал мына бул: «Анти-Дюрингден»: зомбулук менен жүргүзүлгөн революциянын ар кандайы массаларды кайрадан тарбиялап, аларды кайрадан үйрөтүп, алардын аң-сезимин, кадыр-баркын ж. б. эң жогорку даражага көтөрүп, эң зор роль ойной тургандыгына карабастан, Дюринг зомбулук менен болуучу революция жөнүндөгү ойго кыйналып-кысталып жатып араңдан зорго жол берген, деп Энгельстин айткан жерин таап алуу керек да (жаңылбасам, ал жер «зомбулук теориясы» жөнүндөгү главалардын биринин аяк ченинде болсо керек эле), аны немец тилинен орусчага которуу керек». Ленин «Анти-Дюрингдин» бир экземплярын алгандан кийин бул жазууну өзүнө керектүү цитата менен алмаштырган болчу.

«Мамлекет жана революция» деген китеп белгиленген план боюнча жети главадан турууга тийиш эле, бирок анын акыркы, «1905-жана 1917-жылдардагы орус революцияларынын тажрыйбасы» деген жетинчи главасын Ленин жазган эмес. Бул главанын баштан аяк иштелип чыккан планы жана «Корутунду» планы гана сакталып калган (караңыз: Чыгармалар, 5-басылышы, 33-том, 313—314, 323—324-беттер). Ленин китеп басуучуга жазган катында: «эгерде мен бул жетинчи главаны бүтүрүүдө өтө кечигип кала турган болсом, же эгерде ал глава өтө чоң болуп кете турган болсо, анда биринчи алты главаны *биринчи чыгарылыш* катарында өзүнчө басып чыгара берүү керек» деп жазган. «Мамлекет жана революция» деген китептин пландарын, конспектилерин жана заметкаларын мындан караңыз: Чыгармалар, 5-басылышы, 33-том, 308—328-беттер.

1917-жылы 13(26)-сентябрда Н. К. Крупская аркылуу Ленин «Жизнь и знание» басмасынын өкүлү В. Д. Бонч-Бруевич менен жети китеп басып чыгарууга договор түздү, ал китептердин ичинде «Мамлекет жана революция» деген китеп да бар эле.

Кол жазманын биринчи бетинде китептин автору «Ф. Ф. Ивановский» деп көрсөтүлгөн. Убактылуу өкмөт китепти конфискациялабасын үчүн Ленин өзүнүн китебин ушундай псевдоним менен чыгарып жиберүүгө ой кылган. «Мамлекет жана революция» деген китепти басып чыгаруу 1918-жылы ишке ашырылгандыктан, бул псевдонимдин эч кандай зарылдыгы болбой калды да, китеп Владимир Ильичтин «В. Ильин (Н. Ленин)» деген белгилүү адабий псевдоними менен тиражы 30700 экземпляр болуп чыкты. Китепке жазылган сөз башынан жана анын I-главасынын 1—2-параграфынын 1917-жылы 17(30)-декабрда «Правда» газетасына жарыяланышы Лениндин чыгармаларын кеңири жайылтууга жардам берди. Китеп жергиликтүү басмалардан да басылып чыккан.

«Мамлекет жана революция» деген китептин экинчи басылышы 1919-жылы ишке ашырылган болучу. Автор китептин экинчи главасына «1852-жылы Маркстин маселени коюшу» деген жаңы параграфты киргизген.

Лениндин «Мамлекет жана революция» деген китеби СССРде жана чет өлкөлөрдө кеңири таралды. СССРде 1918-жылдан тартып 1961-жылга чейин бул китеп СССР элдеринин 46 тилинде 6592 миң экземпляр тираж менен 190 жолу басылып чыкты. Толук эмес маалыматтарга караганда, Лениндин китеби чет өлкөлөрдө 35 тилде басылып чыкты.— *1*.

[2] *Фабийчилер* — фабий коомунун — 1884-жылы Англияда түзүлгөн реформисттик уюмдун мүчөлөрү; күтүү тактикасын колдонгондугу үчүн, Ганнибалга каршы жүргүзүлгөн согушта чечкиндүү уруштардан тайсалдап кеткендиги үчүн «Кунктатор» («Кашаң») деген атка конгон, биздин эрага чейинки III кылымдагы Рим полководеци Фабий Максимдин ысмы боюнча бул коом Фабий коому деп аталып калган. Фабий коомунун мүчөлөрү көбүнчө буржуазиялык интеллигенциянын өкүлдөрү — илимпоздор, жазуучулар, саясий ишмерлер (С. жана Б. Вебб, Р. Макдональд, Б. Шоу жана башкалар) болгон; алар пролетариаттын тап күрөшүнүн жана социалисттик революциянын зарылдыгын танып, майда реформаларды жүргүзүү жолу менен гана, коомду бара-бара өзгөртүп кайра куруу жолу менен гана капитализмден социализмге өтүүгө болот дешкен. В. И. Ленин фабийчиликти «ашынган оппортунизмдин багыты» деп мүнөздөгөн (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 13-том, 394-бет). 1900-жылы Фабий коому лейбористтер партиясына кирди. «Фабий

социализми» лейбористтердин идеологиясынын булактарынын бири болуп саналат.

Дүйнөлүк биринчи согуштун жылдарында (1914—1918) фабийчилер социал-шовинисттердин позициясында болушкан. Фабийчилерге берилген мүнөздөмөнү В. И. Лениндин: «Англиялык пацифизм жана теорияны англиялык жактырбоочулук» деген макаласынан караңыз (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 21-том, 278—285-беттер).—*4.*

[3] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 23—178-беттер. —*7.*

[4] «Crundlinien der Philosophie des Rechts» («Укук философиясынын негиздери») деген наам менен 1821-жылы басылып чыккан китептин корутунду бөлүгүндө Гегель мамлекет теориясын жазган. Гегелдин китебинде (мамлекет жөнүндөгү маселе айтылган 261—313-параграфтарга) Маркс «Гегелдин укук философиясына сын» деген эмгегинде кеңири талдоо берген (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, I-том, 219—368, 414—429-беттер). Гегелдин көз караштарын сын көз менен талдоонун натыйжасында Маркс чыгарган корутундулар жөнүндө Энгельс өзүнүн «Карл Маркс» деген макаласында мындай деп жазат: «Маркс Гегелдин укук философиясына негизденип, мындай тыянакка келген: Гегель «бүткүл жаратылыштын үзүрдүү натыйжасы кылып көрсөтүп отурган мамлекет эмес, анын тескерисинче, Гегель этибарга албай отурган «граждандык коом» адамзаттын тарыхый өнүгүү процессин түшүнүүнүн ачкычы изделе турган жак болуп саналат» (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 16-том, 378—379-беттер).—*7.*

[5] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. (Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 169—170-беттер). —*8.*

[6] *Социалист-революционерлер* (эсерлер) — Россиядагы майда буржуазиячыл партия; бул партия 1901-жылдын аягында — 1902-жылдын башында ар кандай народниктик топтордун жана кружоктордун («Социалист-революционерлер союзунун», социалист-революционерлер партиясынын жана башкалардын) биригишинин натыйжасында пайда болгон. Эсерлердин көз караштары народничество менен ревизионизмдин идеяларынын эклектикалык аралашмасы болучу; Лениндин айтуусуна караганда, эсерлер «народничествонун жыртык-тешиктерин марксизмди модалуу оппортунисттик «сынга алуунун» жамаачылары менен бүтөй салууга» аракеттенишкен болучу (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 9-том, 328-бет). Дүйнөлүк биринчи согуштун жылдарында эсерлердин көпчүлүгү социал-шовинизмдин позициясында турушту.

1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин эсерлер меньшевиктер менен бирге буржуазиялык Убактылуу өкмөттүн башкы тиреги болуп калышты, ал эми партиянын лидерлери (Керенский, Авксентьев, Чернов) болсо ошол өкмөттүн составына кириште. Эсерлер партиясы помещиктердин жер ээлигин жоюу жөнүндөгү дыйкандардын талабын колдоодон баш тартып, жерге помещиктердин ээлигин сактап калууну жактап чыкты; Убактылуу өкмөттүн эсерлик министрлери помещиктердин жерлерин тартып алган дыйкандарга каршы жазалоо отряддарын жиберип турушту. Октябрдагы куралдуу көтөрүлүштүн болор алдында бул партия капиталисттик түзүлүштү коргоп, контрреволюциячыл буржуазиянын тарабына ачык эле өттү да, революциячыл эл массаларынан ажырап калды.

1917-жылы ноябрь айынын аяк ченинде эсерлердин сол жаккы канаты солчул эсерлердин өз алдынча партиясын түздү. Солчул эсерлер дыйкандар массасына өздөрүнүн таасирин сактап калууга тырышып, формалдык жагынан Совет бийлигин моюнга алып, большевиктер менен макулдашты, бирок, көпкө узабай эле Совет бийлигине каршы күрөштүн жолуна түшүп кетишти.

Чет өлкөлүк согуш интервенциясынын жана граждандык согуштун жылдарында эсерлер контрреволюциячыл бүлдүргүч иш жүргүзүшүп, интервенттерди жана ак гвардиячыларды активдүү колдоп турушту, контрреволюциячыл заговорлорго катышып, Совет мамлекетинин жана Коммунисттик партиянын ишмерлерине каршы террорисстик актыларды уюштурушту. Граждандык согуш бүткөндөн кийин эсерлер өлкөнүн ичинде жана ак гвардиячыл эмиграция станында бизге кас иштерди уланта беришти. —*9.*

[7] *Коомдун гентилдик, уруучулук уюму* — алгачкы общиналык түзүлүш же адамзаттын тарыхындагы биринчи коомдук-экономикалык формация. Уруучулук коому чарбалык жана коомдук байланыштар менен бириккен каны бирге тууган-туушкандардын коллективи болгон. Уруучулук түзүлүшү өзүнүн өнүгүшүндө эки мезгилди: матриархат жана патриархат мезгилдерин басып өттү. Патриархат мезгили алгачкы коомдун таптык коомго айланышы жана мамлекеттин пайда болушу менен аяктады. Өндүрүш каражаттарына болгон коомдук менчик жана продуктылардын теңдеме жолу менен бөлүштүрүлүшү алгачкы общиналык түзүлүштүн өндүрүштүк мамилелеринин негизин түзгөн. Бул ошол мезгилдеги өндүргүч күчтөрдүн өнүгүшүнүн төмөнкү деңгээлине жана алардын мүнөзүнө негизинен ылайык келген эле.

Алгачкы общиналык түзүлүшү жөнүндө төмөнкүлөрдү караңыз: К. Маркс. «Льюис Г. Моргандын «Байыркы коом» деген китебинин конспектиси» (Маркс менен Энгельстин архиви, IX том, 1941) жана Ф. Энгельстин «Үй-бүлөнүн, жеке менчиктин жана мамлекеттин пайда болушу» деген китеби (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 23—178-беттер). —*10.*

[8] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 170—171-беттер. —*10.*

[9] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 171-бет. —*13.*

[10] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 214—225-беттер. —*13.*

[11] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 171-бет. —*14.*

[12] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 171—172-беттер. —*14.*

[13] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 172—173-беттер. —*15.*

[14] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 173-бет. —*16.*

[15] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 173-бет. —*17.*

[16] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 20-том, 291—292-беттер. —*19.*

[17] Төмөнкү эмгектер эске алынып отурат: К. Маркстин «Гота программасын сындоо» деген китеби (IV бөлүм) жана Ф. Энгельстин «Анти-Дюринг» деген китеби, ошону менен бирге Ф. Энгельстин А. Бебелге 1875-жылы 18—28-мартта жазган каты (караңыз; К Маркс менен Ф. Энгельс, Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 26—32-беттер; 20-том, 291—292-беттер; 19-том, 1—8-беттер). —*22.*

[18] К. Маркс. «Капитал», 1-том, (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 23-том, 761-бет). —*22.*

[19] *Отуз жылдык согуш* — 1618—1648-жылдардагы согуш — жалпы европалык биринчи согуш, бул согуш Европа мамлекеттеринин ар кандай группировкаларынын ортосундагы каршылыктардын ырбап кетишинин натыйжасы болуп чыкты жана ал протестанттар менен католиктердин ортосундагы күрөштүн формасында болду. Бул согуш Чехияда Габсбург монархиясынын эзүүсүнө жана католиктердин реакциясынын чабуулуна каршы чыккан көтөрүлүш менен башталган болучу. Андан кийин согушка катышкан европалык мамлекеттер эки лагерди түзүштү. Папа, испаниялык жана австриялык габсбургдар жана Германиянын католик дининдеги княздары католицизмдин туусу астында биригип алышып, протестант дининдеги өлкөлөргө: Чехияга, Данияга, Швецияга, Голландия республикасына жана Реформацияны кабыл алган бир катар немец мамлекеттерине каршы чыгышты. Француз королдору, габсбургдардын кас кишилери протестант дининдеги өлкөлөрдү колдоп турушту. Германия бул күрөштүн башкы аренасы болуп калды, согушка катышкандардын согуштук талоончулугунун жана алардын баскынчылык умтулуштарынын объектиси болуп калды. Ал согуш 1648-жылы Вестфаль тынчтык келишими менен бүткөн эле, ал келишим Германиянын саясий бытырандылыгын чыңдады. —*23.*

[20] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 20-том, 189-бет. —*23.*

[21] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 3-том, 184—185-беттер. —*24.*

[22] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 4-том, 459-бет. —*24.*

[23] *Гота программасы* — Германиянын Социалисттик жумушчу партиясынын программасы, бул программа 1875-жылы Готадагы съездде, ошол убакка чейин айрым жашап келишкен немецтик социалисттик эки партиянын: эйзенахчылар (А. Бебель менен В. Либкнехт жетекчилик кылган жана Маркс менен Энгельстин идеялык таасири астында болгон партия) менен лассалчылардын биригишкен кезинде кабыл алынган болучу. Программада эклектизм бар эле, ошондуктан ал оппортунисттик программа болгон, анткени, эйзенахчылар бардык маанилүү маселелер боюнча лассалчыларга уступка кылып, лассалдык формулировкаларды кабыл алышкан. К. Маркс «Гота программасын сындоо» деген эмгегинде, Ф. Энгельс болсо, 1875-жылы 18—28-мартта А. Бебелге жазган катында Гота программасынын долбоорун эйзенахчылардын 1869-жылдагы программасына караганда бир кыйла артка карай кадам шилтегендик деп эсептешип, ал долбоорду абдан катуу сынга алышкан (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 9—32, 1—8-беттер). —*24.*



[24] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 4-том, 184-бет. —*25.*

[25] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 4-том, 435, 446-беттер. —*26.*

[26] «Марксизм мамлекет жөнүндө» деген эмгекте Лениндин мындай деген бир жазуусу бар: «Маркс менен Энгельс *1871-жылга чейин* «пролетариат диктатурасы» жөнүндө айтты бекен? Кыязы, айтпаса керек эле! — мына ушуну таап билүү керек» (Чыгармалар, 5-басылышы, 33-том, 159-бет). В. И. Ленин «Мамлекет жана революция» деген китепти жазып жаткан кезинде, кыязы, бул маселени айкындай албай калган окшойт. Ленин К. Маркстин И. Вейдемейерге жазган каты жөнүндө кийинчерээк, китеп жарыкка чыгып кеткенден кийин билсе керек. В. И. Ленин жазган «Мамлекет жана революция» деген китептин биринчи басылган экземплярынын акыркы бетинде немец тилинде жазылган төмөнкүдөй жазуу бар: «Neue Zeit (XXV, 2-том, 164-бет), 1906—1907, № 31 (2, V. 1907): Ф. Меринг: «К. Маркс менен Ф. Энгельстин өмүр баянына тиешеси бар жаңы материалдар», булар Маркстин 1852-жылы 5-мартта Вейдемейерге жазган катынан алынган, андан кийин ошол каттын пролетариат диктатурасы жөнүндө айтылган жери көчүрүлүп алынган.

«Мамлекет жана революция» деген китептин 1919-жылдагы экинчи басылышына Ленин тийиштүү толуктоолорду киргизген (китептин ушул басылышынын 36—38-беттери). —*26.*

[27] XIX кылымдын аягында — XX кылымдын башында бир катар өлкөдөгү буржуазиянын башкаруучу чөйрөлөрү жумушчу кыймылын бөлүп-жарууга жана адам арзыбагандай уступка берүү менен пролетариатты революциячыл күрөштөн алагды кылууга аракеттенишип, татаал манёвр колдоно башташты: социалисттик партиялардын кээ бир реформисттик лидерлерин реакциячыл буржуазиялык өкмөттөргө катышууга тартышты. Англияда 1892-жылы «жумушчу табынын түздөн-түз чыккынчыларынын «бири, «министрдик орун үчүн буржуазияга сатылып кеткен» Джон-Бернс парламентке шайланды (В. И. Ленин. Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 15-том, 249-бет). Францияда 1899-жылы буржуазияга өз саясатын жүргүзүүгө жардам берген социалист Александр Этьенн Мильеран Р. Вальдек-Руссонун буржуазиялык өкмөтүнүн составына кирди. Реакциячыл буржуазиялык өкмөттүн составына Мильерандын кириши Франциянын жумушчу кыймылына чоң зыян келтирди. В. И. Ленин мильеранизмди ренегатчылык катары, ревизионизм катары, «практика жүзүндөгү бернштейнчилик катары» мүнөздөгөн. Ленин мындай деген: Мильерандын тибиндеги «социалисттер» «болор-болбос социалдык реформаларды жүргүзүүгө убада беришкен», жумушчу табын революциячыл күрөштөн алагды кылышкан (караңыз: Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 8-том, 325-бет).

Италияда XX кылымдын башында Леонида Биссолати, Иваноэ Бономи деген социалисттер жана дагы башкалар өкмөт кызматташ болуу тарабына ачык эле өтүп кетишкен эле, алар 1912-жылы социалисттик партиянын катарынан куулуп жиберилген.

Дүйнөлүк биринчи согуш мезгилинде бир катар өлкөлөрдүн социал-демократиялык партияларынын оңчул-оппортунисттик лидерлери социал-шовинизмдин позициясына ачыктан-ачык өтүшүп, өз өлкөлөрүнүн буржуазиячыл өкмөттөрүнүн составына кириишти, алар ошол өкмөттөрдүн саясатын жүргүзө башташты. Ленин мындай деп көрсөткөн: «Шейдемандар, Давиддер, Легиндер, Самбалар, Реноделдер, Гендерсондор, Вандервельддер, Стаунингдер, Брантингдер, Биссолатилер жана алардын шериктештери сыяктуу «социалисттерди» көргөндө, «алдыңкы катардагы» парламенттик өлкөлөрдүн пролетариаты окшуганча жийиркенип, анархо-синдикализм менен оппортунизм уялаш бир туугандар экендигине карабастан, анархо-синдикализмди улам барган сайын жактыра берсе, мунун таң каларлык эч нерсеси жок» (китептин ушул басылышынын 49-бетин караңыз). Ленин өзүнүн бир катар эмгектеринде, көбүнчө «Ондогон бир катар «социалисттик» министрлер» деген макаласында (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 23-том, 148—150-беттер) оңчул социал-демократтардын лидерлеринин оппортунисттик иштеринин бетин ачкан. —*27*.

[28] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 8-том, 205—206-беттер. —*31*.

[29] Россиядагы буржуазиялык-демократиялык экинчи революциянын натыйжасында 1917-жылы 27-февралда (12-мартта) самодержавие кулатылып, буржуазиялык Убактылуу өкмөт түзүлгөн болучу. «1917-жылы 4(17)-марттагы тезистердин алгачкы кол жазмасы», «Алыстан жазылган каттар» (караңыз: Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 23-том, 331—335, 339—392-беттер) деген жана дагы башка эмгектеринде В. И. Ленин убактылуу өкмөткө мүнөздөмө берген. —*33*.

[30] *Кадеттер* — конституциялык-демократиялык партиянын мүчөлөрү, ал партия Россиядагы либералдык-монархиялык буржуазиянын негизги партиясы болучу. Кадеттер партиясы 1905-жылы октябрь айында түзүлгөн; анын составына буржуазиянын өкүлдөрү, помещиктерден чыккан земство ишмерлери жана буржуазиялык интеллигенттер кирген. Кадеттердин көрүнүктүү ишмерлери төмөнкүлөр болучу: П. Н. Милюков, С. А. Муромцев, В. А. Маклаков, А. И. Шингарев, П. Б. Струве, Ф. И. Родичев жана башкалар. Кийинчерээк кадеттер империалисттик буржуазиянын партиясына айланып кетишти. Дүйнөлүк биринчи согуш жылдарында кадеттер падыша өкмөтүнүн баскынчылык тышкы саясатын активдүү колдоп турушту. Буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынын мезгилинде кадеттер монархияны сактап калууга аракет кылышты. Кадеттер буржуазиялык Убактылуу өкмөттө жетекчилик кылуучу абалда туруп алышып, элге каршы, Америка — Англия — Франция империалисттерине керектүү контрреволюциячыл саясатты жүргүзүштү. Улуу Октябрь социалисттик революциясынын жеңишинен кийин кадеттер Совет бийлигинин каардуу душманы болуп чыгып, интервенттердин контрреволюциячыл куралдуу чыгыштарынын жана жортуулдарынын бардыгына катышты. Интервенттер жана ак гвардиячылар кыйратылгандан кийин кадеттер эмиграцияда жүрүшүп, өздөрүнүн Советке каршы контрреволюциячыл иштерин токтотушкан эмес. —*33*.



[31] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 21-том, 258—259-беттер. —*35*.

[32] «Die Neue Zeit» («Жаңы заман») — Германиянын социал-демократиялык партиясынын теориялык журналы, бул журнал 1883-жылдан тартып 1923-жылга чейин Штутгартта чыгып турду. 1917-жылдын октябрь айына чейин муну К. Каутский, андан кийин Г. Кунов редакциялап келишти. «Die Neue Zeit» журналында К. Маркс менен Ф. Энгельстин кээ бир чыгармалары биринчи жолу жарыяланган болучу. Энгельс журналдын редакциясына өзүнүн кеңеши менен көмөк көрсөтүп келген жана журналда марксизмден чегингендикке жол бергендиги үчүн аны көп жолу сынга алган, 90-жылдардын экинчи жарымынан тартып, Ф. Энгельс дүйнөдөн кайткандан кийин, журналда ревизионисттердин макалалары, алардын ичинде Э. Бернштейндин марксизмге каршы ревизионисттердин жортуулуна жол ачкан «Социализмдин проблемалары» деген макалаларынын сериясы системалуу түрдө басылып чыгып турду. Дүйнөлүк биринчи согуш жылдарында (1914—1918) бул журнал центристтик позицияда болуп, чынында социал-шовинисттерди колдоп кетти. —*36*.

[33] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Тандалган каттар, 1953, 63-бет. —*37*.

[34] В. И. Ленин пролетариат диктатурасынын ар түрдүүлүгү жөнүндөгү жобону 1916-жылы эле «Марксизмди карикатура кылгандык жөнүндө жана «империалисттик экономизм» жөнүндө» деген макаласында биринчи жолу айткан болучу, ал макала Пятаковдун оппортунисттик көз караштарына каршы багытталган эле. Ал макала 1924-жылы гана, Октябрь социалисттик революциясынан кийин гана жарыкка чыкты. Империализмдин шарттарындагы тарыхый өнүгүштүн жүрүшүн талдап келип, В. И. Ленин мындай деп жазган: «Бардык улуттар социализмге келишет, бул шексиз, бирок бардыгы тең эле бирдей болуп келишпейт, алардын ар бири демократиянын тигил же бул формасына, пролетариат диктатурасынын тигил же бул түрүнө, коомдук турмуштун ар түрдүү жактарын социалисттик жол менен кайра куруунун тигил же бул темпине өзүнчө бир өзгөчөлүк кийиришет. «Тарыхый материализмдин урматына» келечекти *бул* жагынан кубултпай бир эле түрдүү кылып сүрөттөөдөн ашкан теория жагынан жарамсыз, практика жагынан күлкү келерлик нерсе жок: келечекти мындай сүрөттөө суздалдыктардын чиймелегениндей сүрөт болор эле, андан ашкан эч нерсе болмок эмес» (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 23-том, 72-бет).

Андан ары Ленин мындай деп белгилеп көрсөткөн: пролетариат диктатурасынын формаларынын көп түрдүүлүгү жумушчу табынын колуна бийликтин өтүшүнүн ар түрдүү формаларынан жана ар кандай өлкөлөрдөгү социалдык-экономикалык жана саясий шарттардын өзгөчөлүгүнөн келип чыгат. Маселен, Ленин 1919-жылы жазган «Пролетариат диктатурасынын доорундагы экономика жана саясат» деген макаласында Совет бийлигине Россиянын тарыхый өнүгүшүнүн өзгөчөлүктөрүн көрсөткөн пролетариат диктатурасынын мамлекеттик формасы катарында мүнөздөмө берет да, Со-

веттик пролетариат мамлекетинин жалпы жана өзгөчөлүк белгилерин ачып көрсөтөт (караңыз: Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 30-том, 101—111-беттер).

Октябрь социалисттик революциясынан кийин, өзгөчө дүйнөлүк экинчи согуштан кийин эл аралык боштондук кыймылы пролетариат диктатурасынын жаңы формасын, Совет бийлигинен башкача формасын — элдик демократияны жаратты, андай демократия Борбордук жана Түштүк-Батыш Европа менен Азия өлкөлөрүндө орноду. Революциянын социалдык базасын кеңейткен, азыркы капиталисттик дүйнөдөгү таптык алга жылгандыкты көрсөткөн, революциянын жалпы демократиялык жана социалисттик милдеттерин бири-бирине жакындаткан тарыхый шарттардын өзгөрүлгөндүгүнүн натыйжасында элдик демократиянын пайда болушуна мүмкүндүк түзүлдү. Ленин 1923-жылы «Биздин революциябыз жөнүндө» деген макаласында мындай деп жазган: «Калкы ченемсиз көп болгон жана социалдык шарттарынын ар түрдүү экендиги менен абдан ачык айырмаланган Чыгыш өлкөлөрүндө мындан ары боло турган революциялар ал өлкөлөргө орус революциясына караганда шексиз көп өзгөчөлүктөрдү берет» (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 33-том, 534-бет).

В. И. Лениндин даанышмандык менен алдын ала айткандарынын тууралыгын тарых толук далилдеп отурат. —*39*.

[35] Мында 1870-жылы 6-сентябрь менен 9-сентябрдын ортосунда Маркстин Лондондо жазган төмөнкү эмгеги эске алынып олтурат: «Жумушчулардын Эл аралык Шериктештигинин Генеральный Советинин франко-прусс согушу жөнүндөгү экинчи үндөөсү. Жумушчулардын Эл аралык Шериктештигинин Европадагы жана Кошмо Штаттардагы мүчөлөрүнө» (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 274—282-беттер). —*39*.

[36] Мында Г. В. Плехановдун төмөнкү макалаларында айткандары эске алынып олтурат: «Биздин абалыбыз» жана «Дагы эле болсо биздин абалыбыз жөнүндө (жолдош Хга кат)», бул макалалар 1905-жылы ноябрь жана декабрь айларында «Социал-демократтын күндөлүгүнүн» 3-жана 4-сандарына жарыяланган. —*39*.

[37] Караңыз: К. Маркстин Л. Кугельманга 1871-жылы 12-апрелде жазган каты (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Тандалган каттар, 1953, 263-бет). —*39*.

[38] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 90-бет. —*40*.

[39] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 339-бет. —*40*.

[40] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Тандалган каттар, 1953, 263-бет. —*41*.

[41] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 4-том, 446-бет. —*44*.

[42] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 339, 340, 341, 342, 343-беттер. —*46*.



[43] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 345-бет. —*48*.

[44] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 342, 344-беттер. —*49*.

[45] *«Дело народа»* — күн сайын чыгуучу газета, эсерлер партиясынын органы; өзүнүн атын бир нече жолу өзгөртүп, 1917-жылдын март айынан 1918-жылдын июль айына чейин Петербургда басылып чыгып турган. Газетанын редакциясынын составына 1917-жылы төмөнкүлөр кирген: В. М. Зензинов, Р. В. Иванов-Разумник, В. В. Лункевич, Н. И. Ракитников, Н. С. Русанов, В. М. Чернов. Бул газета коргонуу жана келишүү позициясында болуп, буржуазиялык убактылуу өкмөттү колдоп турду. Газета 1918-жылы мартта Москвада (он саны чыккан) кайрадан чыгып турган болчу. Газета контрреволюциячыл иш жүргүзгөндүгү үчүн жабылып калган. —*51*.

[46] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 343—344-беттер. —*56*.

[47] *Жирондисттер* — XVIII кылымдын аягында Францияда болуп өткөн буржуазиялык революция мезгилиндеги буржуазиянын саясий группировкасы. Жирондисттер мелүүн буржуазиянын кызыкчылыгын көздөшүп, революция менен контрреволюциянын ортосунда олку-солку болуп жүрүштү да, монархия менен келишүү жолуна түшүп кетишти. —*59*.

[48] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 344, 345-беттер. —*60*.

[49] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 345—346-беттер. —*60*.

[50] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 203—284-беттер. —*62*.

[51] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 221-бет. —*62*.

[52] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 278-бет. —*63*.

[53] *Бланкисттер* — Франциядагы социалисттик кыймылдын көрүнүктүү революционери, Франциядагы утопиялык коммунизмдин көрүнүктүү өкүлү — Луи Огюст Бланки (1805—1881) жетекчилик кылган агымдын тарапкерлери. Бланкисттер «адамзатты жалданма кулчулуктан куткаруунун жолун пролетариаттын тап күрөшүнөн эмес, анчалык көп болбогон интеллигенттик азчылыктын заговорунан» күтүшкөн (В. И. Ленин. Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 10-том, 417-бет). Алар революциячыл партиянын иш-аракетинин ордуна жашыруун бир аз заговорщиктердин чыгышын колдонуп, көтөрүлүштүн жеңиши үчүн зарыл болгон конкреттүү кырдаалды эсепке алышкан эмес жана массалар менен байланышууну капарга алган эмес. —*64*.

[54] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 262-бет. —*64*.

[55] *Прудонисттер* — илимге каршы, марксизмге кас, майда буржуазиялык социализмдин агымынын тарапкерлери, бул агым өзүнүн идеологу — франциялык анархист Прудондун ысмы боюнча прудонисттер деп аталып калган. Прудон майда буржуазиячыл позицияда туруп, ири капиталисттик менчикти сынга алып, майда жеке менчикти түбөлүк калтырууну эңсеген, «элдик» жана «алмашуу» банктарын уюштуруу жөнүндө сунуш кылган. Прудондун оюнча ошол банктардын жардамы менен жумушчулар өз өндүрүш каражаттарына ээ болушмакчы, алар ремесленник болуп кетишмекчи жана өздөрүнүн продуктыларын «адилеттүүлүк» менен сатып-тарата алышмакчы. Прудон пролетариаттын тарыхый ролун түшүнгөн эмес, тап күрөшүнө, пролетардык революцияга жана пролетариат диктатурасына терс мамиле кылган; ал анархисттик позицияда туруп, мамлекеттин зарылдыгын танган. Өздөрүнүн көз караштарын I Интернационалга таңуулоо үчүн прудонисттердин кылган аракеттерине каршы Маркс менен Энгельс изден тайбастан күрөш жүргүзүштү. Маркстин «Философия жакырчылыгы» деген китебинде прудонизм өлөрчө катуу сынга алынды. I Интернационалдагы прудонизмге каршы Маркс менен Энгельстин жана алардын тарапкерлеринин жүргүзгөн чечкиндүү күрөшү прудонизмди марксизмдин толук жеңип чыгышы менен аяктады.

Жумушчу табынын көз карашы менен түшүнүүгө жөндөмү жок прудонизмди Ленин «мещаниндин жана филистердин макоолугу» деп атаган. Прудонизмдин идеяларын буржуазиялык «теоретиктер» таптык кызматташ болуу үгүтүн жүргүзүү үчүн кеңири пайдаланышкан. —*64*.

[56] Мында К. Маркстин «Саясий көңүлкоштук» деген макаласы жана Ф. Энгельстин «Кадыр-барк жөнүндө» деген макаласы эске алынып олтурат, бул макалалар 1873-жылы декабрь айында «Almanacco Repubblicano per l'anno 1874» («1874-жылга республикалык альманах») деген италиялык жыйнакта жарыяланган, андан кийин немец тилине которулуп, 1913-жылы «Die Neue Zeit» журналында жарыяланган (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 296—301, 302—305-беттер). —*65*.

[57] К. Маркс. «Саясий көңүлкоштук» (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 297-бет). —*65*.

[58] Ф. Энгельс. «Кадыр-барк жөнүндө» (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 304-бет). —*66*.

[59] Ф. Энгельс. «Кадыр-барк жөнүндө» (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 304—305-беттер). —*68*.

[60] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 1—8-беттер. —*69*.

[61] Караңыз: К. Маркс. «Гота программасын сындоо» (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 9—32-беттер). —*69*.



[62] К. Маркстин «Философия жакырчылыгы» деген китеби эске алынып олтурат (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 4-том, 65—185-беттер). —*70*.

[63] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 5-бет. —*70*.

[64] *Эрфурт программасы* — Германиянын социал-демократиялык партиясынын 1891-жылы октябрде Эрфурттагы съездде кабыл алынган программасы. Гота программасына (1875) караганда Эрфурт программасы алга карай бир кадам шилтегендик болду; өндүрүштүн капиталисттик ыгынын сөзсүз жок болушу жана анын ордуна өндүрүштүн социалисттик ыгынын орнотулушу жөнүндөгү марксизмдин илими бул программанын негизине коюлган болучу; мында жумушчу табы саясий күрөш жүргүзүүнүн зарылдыгы баса белгиленип, бул күрөштүн жетекчиси катары партиянын ролу жана башкалар көрсөтүлгөн эле; бирок Эрфурт программасында да оппортунизмге олуттуу уступка кылгандык бар болучу. Ф. Энгельс «1891-жылдагы социал-демократиялык программанын долбоорун сынга алууга карата» деген эмгегинде программанын алгачкы долбоорун кеңири сынга алган (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 227—243-беттер); бул чынында бүткүл II Интернационалдын оппортунизмин сынга алгандык болгон эле. Бирок германиялык социал-демократиянын жетекчилери Энгельстин сынын партиялык массалардан жашырып коюп, программанын бүткөн текстин иштеп чыгууда анын абдан баалуу замечаниелери эске албай коюшту. Эрфурт программасында пролетариат диктатурасы жөнүндө эч нерсе айтылбагандыгы — ал программанын башкы кемчилиги, коркоктук кылып оппортунизмге уступка бергендиги болуп саналат, деп эсептеген В. И. Ленин. —*72*.

[65] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 234-бет. —*73*.

[66] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 236-бет, —*74*.

[67] *Социалисттерге каршы айрыкча закон* жумушчуларга жана социалисттик кыймылга каршы күрөшүү максатында Германияда 1878-жылы Бисмарктын өкмөтү тарабынан киргизилген. Бул закон боюнча социал-демократиялык партиянын бардык уюмдарына, массалык жумушчу уюмдарына, жумушчу басма сөзүнө тыюу салынды; социалисттик адабияттар конфискацияланды; социал-демократтар куугунтукка алынып, айдалып кетишти. Бирок репрессиялар социал-демократиялык партияны мүңкүрөтө алган жок, ал партиянын иш-аракети жашыруун жашоонун шарттарына жараша кайрадан курулду; чет мамлекетте партиянын борбордук органы — «Социал-демократ» газетасы басылып чыгып турду, партиялык съезддер өз убагында өткөрүлүп турду (1880, 1883 жана 1887); Германияда, подпольеде, социал-демократиялык уюмдар жана группалар бат эле кайра калыбына келип, жашыруун түрдөгү Борбордук Комитет аларга жетекчилик кылып турду. Ошол эле учурда партия массалар менен болгон байланышты чыңдоо үчүн легалдык мүмкүндүктөрдү кеңири пайдаланды, анын таасири уламдан улам өсө берди: рейхстагга болгон шайлоодо социал-демократтар үчүн берилген добуштун саны 1878-жылдан 1890-жылга чейин үч эседен ашык өстү.

Немецтик социал-демократтарга К. Маркс менен Ф. Энгельс зор жардам көрсөтүп турушту. Массалык кыймылдын жана улам күчөй берген жумушчу кыймылынын кысымы астында социалисттерге каршы айрыкча закон 1890-жылы күчүн жойду. —*74.*

[68] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 236-бет. —*74.*

[69] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 237-бет. —*75.*

[70] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 237-бет. —*76.*

[71] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 238—239-беттер. —*77.*

[72] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 239—240-беттер. —*79.*

[73] *«Правда»* — большевиктердин күн сайын легалдуу түрдө чыгуучу газетасы; бул газетанын биринчи саны 1912-жылы 22-апрелде (5-майда) Петербургда чыккан.

Ленин «Правдага» идеялык жетекчилик кылып, ага күн сайын макала жазып турду, анын редакциясына көрсөтмө берип, газетанын күжүрмөн, революциячыл духта чыгышына жетишип турду.

Партиянын уюштуруу иштеринин бир кыйла бөлүгү «Правданын» редакциясында топтолгон болучу. Мында партиялык жергиликтүү ячейкалардын өкүлдөрү менен жолугушуулар өткөрүлүп, завод-фабрикалардагы партиялык иштер жөнүндө кабарлар алынып турду, мындан партиянын Борбордук жана Петербург комитетинин партиялык директивалары жиберилип турду.

«Правда» дайыма полициянын куугунтугуна алынып келди. 1914-жылы 8(21)-июлда газета жабылып калган болучу.

1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин «Правда» кайрадан басылып чыга баштады. 1917-жылы 5(18)-марттан тартып, «Правда» РСДРПнын Борбордук жана Петербург комитеттеринин органы болуп басылып чыга баштады.

В. И. Ленин Петроградга келгенден кийин редакциянын составына кирди, ошентип «Правда» буржуазиялык-демократиялык революциянын социалисттик революцияга өсүп чыгышынын лениндик планы үчүн күрөш жүргүзө баштады.

1917-жылы июль — октябрь айларында контрреволюциячыл Убактылуу өкмөт куугунтукка алган «Правда» өзүнүн атын бир нече жолу өзгөртүп, «Правданын баракчасы», «Пролетарий», «Рабочий», «Рабочий путь» деген наамдар менен чыгып турду. Улуу Октябрь социалисттик революциясы жеңип чыккандан кийин, 1917-жылы 27-октябрдан (9-ноябрдан) тартып, газета өзүнүн мурдагы «Правда» деген наамы менен басылып чыга баштады.

«Правда» большевиктик басма сөздүн тарыхында эң маанилүү орун ээлейт. Алдыңкы катардагы жумушчулардын «Правдадан» тарбия алган муундары Улуу Октябрь социалисттик революциясында жана социализмди курууда көрүнүктүү ролду ойношту. «Правда» жумушчулардын легалдуу түрдө чыгуучу массалык биринчи газетасы болучу жана Россиянын жумушчу табы менен эл аралык



пролетариаттын басма сөзүнүн өнүгүшүндөгү жаңы этап болду. «Правданын 1-санынын жарыкка чыккан күнү 1914-жылдан тартып, жумушчу басма сөзүнүн майрам күнү болуп калды.

В. И. Ленин өзүнүн төмөнкү макалаларында «Правдага» тийиштүү баа берген: «Жарым жылдык иштин жыйынтыктары», «Жумушчулар жана «Правда», «Жумушчу табы жана жумушчу басма сөзү», «Брюссель кеңешмесинде РСДРП БКнын доклады жана БКнын делегациясына берилген инструктивдик көрсөтмөлөр», «Жумушчу басма сөз күнүнүн жыйынтыктарына карата», «Правданын» 10 жылдык юбилейине карата» (караңыз: Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 18-том, 196—213-беттер, 321—323-беттер; 20-том, 404—412, 570—582, 623—631-беттер; 33-том, 381—385-беттер) жана башкалар. —*79.*

[74] Караңыз: Ф. Энгельс «К. Маркстин «Франциядагы граждандык согуш» деген китебине кириш сөз» (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 89—201-беттер). —*80.*

[75] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 191-бет. —*81.*

[76] Советтердин Бүткүл россиялык I съездинин Президиуму менен жумушчу жана солдат депутаттарынын Петроград Советинин Аткаруу комитетинин, дыйкан депутаттары Советинин Аткаруу комитети менен съезддин бардык фракциялар бюросунун 1917-жылы 11(24)-июндагы бирикме заседаниесинде Убактылуу өкмөттүн министри меньшевик Церетелинин чыгып сүйлөгөн сөзү эске алынып олтурат. Эсер-меньшевиктердин лидерлери заседаниедеги өздөрүнүн көпчүлүгүнөн пайдаланышып, большевиктер партиясына сокку уруу үчүн ушул заседаниени уюштурушкан болучу. Церетели өзүнүн туталанып сүйлөгөн сөзүндө большевиктер тарабынан 10(23)-июнга дайындалган демонстрация «өкмөттү кулатуу үчүн жана бийликти большевиктердин тартып алышы үчүн заговор» болуп чыкты деп билдирди. Церетелинин сөзү башынан аягына чейин ушак жана контрреволюциячыл сөз болгон. Большевиктер Церетелинин жана эсерлер менен меньшевиктердин дагы башка лидерлеринин ушагына каршылык көрсөтүү белгиси катары заседаниеден чыгып кетишти. В. И. Ленин бул заседаниеге катышкан эмес жана ал буга катышууга каршы турган болучу. Ленин «Правда» газетасынын редакциясына жазган катында мындай деп билдирген: «...большевиктердин мындай маселелер (манифестацияларга тыюу салуу) боюнча кеңешмелердин эч кайсынысына катышпайбыз деп кат жүзүндө билдирүү беришин, алардын бул кеңешмеге катышуудан принципиалдуу түрдө баш тартууларын жактаганмын» (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 25-том, 82-бет). —*81.*

[77] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 195-бет. —*82.*

[78] Los-von-Kirche-Bewegung (чиркөөдөн бөлүнүүгө багытталган кыймыл) же Kirchenaustrittsbewegung (чиркөөдөн чыгууга багытталган кыймыл) дүйнөлүк биринчи согуш болордун алдында Германияда массалык мүнөздө болду. 1914-жылы январь айында «Die Neue Zeit» журналынын беттеринде ревизионист Пауль Гёренин «Kirchenaustrittsbewegung und Sozialdemokratie» («Чиркөөдөн чыгууга багытталган кыймыл жана социал-демократия») деген макаласы

менен бул кыймылга Германиянын социал-демократиялык партиясынын кандайча мамиле кылышы жөнүндөгү маселе талкуулана баштаган болучу. Партия чиркөөдөн чыгууга багытталган кыймылга карата мамиле кылуу боюнча маселеде нейтралитетти сактоого тийиш жана партиянын атынан динге каршы жана чиркөөгө каршы пропаганда жүргүзүүгө өзүнүн мүчөлөрүнө тыюу салууга тийиш деген Гёреге дискуссиянын жүрүшүндө германиялык социал-демократиянын көрүнүктүү ишмерлери каршылык көрсөтүшкөн жок.

В. И. Ленин «Империализм — капитализмдин эң жогорку стадиясы» деген китебине керектүү материалдарды иштеп чыгып жаткан кезинде бул дискуссияга көңүл бурган (караңыз: Чыгармалар, 4-басылышы, 39-том, 570-бет). —*82.*

[79] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 199-бет. —*83.*

[80] Иштеп табуунун мүмкүн болгон окладдарынын В. И. Ленин мисалга келтирген цифралары 1917-жылдын экинчи жарымындагы кагаз валютада көрсөтүлгөн.

Россияда кагаз акчанын бир сому дүйнөлүк биринчи согуш жылдарында баркын бир кыйла кетирип койгон болучу. —*84.*

[81] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том. 200-бет. —*84.*

[82] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 200—201-беттер. —*86.*

[83] *Лассалчылар* — немецтик майда буржуазиячыл социалист Ф. Лассалдын тарапкерлери жана аны жолдоочулар, жалпы германиялык жумушчу союзунун мүчөлөрү, ал союз жумушчу табын өз таасирине баш ийдирүүгө умтулган буржуазиялык прогрессисттерге каршы 1863-жылы Лейпцигде, жумушчу коомдорунун съездинде негизделген болучу. Ошол союздун программасын жана тактикасынын негиздерин формулировкалаган Лассаль ал союздун биринчи президенти болду. Жалпыга бирдей шайлоо укугу үчүн күрөш жүргүзүү союздун саясий программасы болуп жарыяланды, мамлекет акчалай жардам бере турган өндүргүч жумушчу ассоциацияларын түзүү союздун экономикалык программасы болду. Пруссиянын гегемониясына ыкташкан Лассаль жана анын тарапкерлери өздөрүнүн практикалык иш-аракеттеринде Бисмарктын улуу державалык саясатын колдоп келишти; 1865-жылы 27-январда К. Маркска жазган катында Ф. Энгельс мындай деген: «бул объективдүү жактан алганда пруссактардын пайдасын көздөгөн бетпактык жана бүткүл жумушчу кыймылына чыккынчылык кылгандык болду» (К. Маркс менен Ф. Энгельс, Чыгармалар, XXIII том, 1932-ж., 232-бет). К. Маркс менен Ф. Энгельс Германиянын жумушчу кыймылындагы оппортунисттик агым катары лассалчылыктын теориясын, тактикасын жана уюштуруу принциптерин бир нече жолу жана кескин түрдө сынга алышкан болучу. —*87.*

[84] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 434—435-беттер. —*87.*

[85] *РСДРПнын* 1903-жылы 17-июлдан — 10-августка чейин (30-июлдан — 23-августка чейин) болуп өткөн *II съезди* эске алынып олтурат. Съезддин алгачкы 13 заседаниеси Брюсселде өткөн эле. Андан кийин полициянын куугунтугунан улам съезддин заседаниелери Лондонго көчүрүлгөн.

Съездди «Искра» даярдаган эле, ал «Искра» Лениндин жетекчилиги астында революциячыл марксизмдин принциптеринин негизинде россиялык социал-демократтарды баш коштуруу боюнча эбегейсиз зор иштерди жүргүзгөн.

Партиянын программасын жана уставын бекитүү, партиялык жетекчилик кылуучу борборлорду шайлоо съезддин маанилүү маселелери болду. Ленин жана анын тарапкерлери съездде оппортунизмге каршы чечкиндүү күрөш жүргүзүшкөн.

«Искра» редакциясы иштеп чыгып, съездде талкууланып жаткан партиянын программасынын долбоору, көбүнчө жумушчу кыймылындагы партиянын жетекчи ролу жөнүндөгү жобо, пролетариат диктатурасына ээ болуунун зарылдыгы жөнүндөгү пункт жана программанын агрардык бөлүгү оппортунисттердин айыгышкан асылууларына дуушар болгон эле. Съезд оппортунисттерге катуу сокку уруп, партиянын программасын бир добуштан (бир эле кишинин калыс болуп калышы менен) бекитти, ал программада жакында боло турган буржуазиялык-демократиялык революциядагы пролетариаттын жакын арадагы милдеттери да (программа-минимум), социалисттик революциянын жеңишине жана пролетариат диктатурасынын орнотулушуна эсептелген милдеттери да (программа-максимум) формулировкаланды. Маркс менен Энгельс дүйнөдөн кайткандан кийин эл аралык жумушчу кыймылынын тарыхында биринчи жолу революциячыл программа кабыл алынды, бул программада Лениндин талабы боюнча пролетариат диктатурасы үчүн күрөш жүргүзүү жумушчу табынын партиясынын негизги милдети болуп коюлду.

Партиянын уставы талкууланган кезде партияны куруунун уюштуруу принциптери жөнүндөгү маселе боюнча катуу күрөш жүрдү. Ленин жана анын тарапкерлери жумушчу табынын кужурмөн революциячыл партиясын түзүү үчүн күрөшүштү. Ошондуктан уставдын биринчи параграфынын Ленин тарабынан сунуш кылынган формулировкасында партияга мүчө болуу партиянын программасын таануу менен жана партияга материалдык жактан жардам берүү менен гана эмес, партиялык уюмдардын бирине өзүнүн катышуусу менен да шартталган. Мартов съездге биринчи параграфтын өзүнчө бир формулировкасын киргизди, ал формулировка партияга мүчө болууну программаны таануудан жана партияга материалдык жардам көрсөтүүдөн тышкары, партияга анын уюмдарынын биринин жетекчилиги астында дайыма өзүнүн жардам бериши менен гана шарттаган болучу. Туруксуз элементтердин бардыгынын партияга киришин жеңилдеткен Мартовдун формулировкасы добуштун бир аз гана көпчүлүгү менен съездде кабыл алынды. Негизинен съезд Ленин тарабынан иштелип чыккан уставды бекитти. Съезд ошону менен бирге тактикалык маселелер боюнча бир катар резолюцияларды кабыл алды.

Съездде «Искра» багытынын изден тайбас тарапкерлери — ленинчилер менен «жумшак» искрачылар — Мартовдун тарапкерлери болуп бөлүнүү пайда болду. Партиянын борбордук мекемелерине шайлоо болгон кезде лениндик багыттын тарапкерлери добуштун көпчүлүгүн алышты да, большевиктер деп, ал эми оппортунисттер болсо добуштун азчылыгын алышып, меньшевиктер деп аталып калышты.

Россияда жумушчу кыймылынын өркүндөшүндө съезд эбегей-

сиз зор мааниге ээ болду. Ленин мындай деп жазган: «Большевизм саясий ой-пикирдин агымы катары жана саясий партия катары 1903-жылдан тартып жашап келе жатат (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 31-том, 8-бет). РСДРПнын II съезди бардык өлкөлөрдүн революциячыл марксисттери үчүн үлгү болуп калган жаңы типтеги пролетардык партияны түзүү менен эл аралык жумушчу кыймылындагы бурулуш пункт болуп калды. —*88*.

[86] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 201-бет. —*89*.

[87] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 9—32-беттер. —*90*.

[88] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 1—8-беттер. —*90*.

[89] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 27-бет. —*92*.

[90] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 27-бет. —*93*.

[91] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 4-том, 446-бет. —*93*.

[92] Караңыз: К. Маркс. «Франциядагы граждандык согуш» (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 344-бет). —*95*.

[93] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 5-бет. —*96*.

[94] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 18-бет. —*99*.

[95] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 19-бет. —*100*.

[96] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 19-бет. —*101*.

[97] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 19-том, 20-бет. —*103*.

[98] *Шейлок* — В. Шекспирдин «Венециялык көпөс» деген комедиясынан алынган каарман; векселдин шарттары боюнча өзүнүн мүңкүрөгөн насыякорунун этинен бир кадак эт кесип алууну жалынып-жалбарганга карабай талап кылган ырайымсыз жана кара мүртөз сүткор. —*104*.

[99] КПСС БКнын алдындагы марксизм-ленинизм Институтунун Борбордук архивинде сакталып турган «Мамлекет жана революция» деген китептин кол жазмасында бул эскертүү жок. Кол жазманын 68-бетинде төмөнкүдөй жазуу бар: «Вставканы — *68а* беттеги эскертүнү караңыз». Кыязы, Ленин көрсөткөн вставкалуу бет жоголуп кетсе керек. —*109*.



[100] *I Интернационалдын Гаагадагы конгресси* 1872-жылы 2—7-сентябрде болуп өткөн. Ал конгресске улуттук 15 уюмдан 65 делегат катышты. Конгрессти даярдоодо Маркс менен Энгельс пролетардык революциячыл күчтөрдү баш коштуруу боюнча эң зор иш жүргүзүштү. Маркс менен Энгельстин сунушу боюнча күн тартиби кабыл алынып, конгрессти чакыруунун мөөнөтү белгиленген. Конгресстин күн тартибине негизги эки маселе: 1) Генеральный Советтин укуктары жөнүндөгү жана 2) пролетариаттын саясий иш-аракети жөнүндөгү маселелер коюлду.

Конгресс Генеральный Советтин полномочиесин кеңейтүү жөнүндө, Генеральный Советтин турган ордун которуштуруу жөнүндө, «Социалисттик демократиянын жашыруун бирикмесинин» иш-аракети жөнүндө жана башкалар жөнүндө резолюцияларды кабыл алды. Ал резолюциялардын көпчүлүгүн Маркс менен Энгельс жазган болучу. Маркс менен Энгельстин сунуштары калган резолюциялардын негизине коюлду.

Экинчи маселе боюнча конгресстин чечиминде мындай деп айтылган: «саясий бийликти жеңип алуу пролетариаттын улуу милдети болуп калды», ал эми «социалдык революциянын жеңишин камсыз кылып, анын түпкү максатына — класстарды жоюуга жетишүү үчүн» пролетариатты саясий партия кылып уюштуруу зарыл (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 143-бет).

Майда буржуазиячыл сектанттардын бардык түрлөрүнө каршы Маркс менен Энгельстин жана алардын тарапкерлеринин көп жыл бою жүргүзгөн күрөшү ушул конгрессте тыянакталган. Анархисттердин лидерлери М. А. Бакунин, Д. Гильом жана башкалар Интернационалдан куулуп чыкты.

Өзүнүн бүткүл иши Маркс менен Энгельстин түздөн-түз жетекчилиги астында жана алардын активдүү катышуусу менен өткөн Гаагадагы конгресстин чечимдери анархисттердин майда буржуазиячыл көз караштарын марксизм жеңип чыккандыгын белгиледи жана келечекте жумушчу табынын өз алдынча улуттук саясий партияларын түзүү үчүн фундамент курду. № 112.

[101] Караңыз: Ф. Энгельс. «К. Маркс «Гота программасын сындоо» деген китебине сөз башы» (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 22-том, 96-бет). —*112*.

[102] *«Заря»* марксисттик илимий-саясий журнал; бул журналды «Искра» редакциясы 1901—1902-жылдарда Штутгартта легалдуу түрдө басып чыгарып турган. «Зарянын» бардыгы болуп 4 гана саны (үч китеби) чыкты; 1-саны 1901-жылы апрелде (чынында 10(23)-мартта) чыккан, 2—3-сандары 1901-жылы декабрда, 4-саны 1902-жылы августта чыккан. Журналдын милдеттери В. И. Ленин Россияда жүрүп жазган «Искра» менен «Заря» редакцияларынын билдирүүлөрүнүн долбоорунда» аныкталган болучу (караңыз: Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 4-том, 342—354-беттер). 1902-жылы «Искра» жана «Заря» редакцияларынын ичинде пикир келишпегендиктер жана чыр-чатак башталган кезде Г. В. Плеханов («Заряны» өзү редакциялап кала бериш үчүн) журналды газетадан бөлүп коюунун долбоорун сунуш кылган эле, бирок бул сунуш

кабыл алынган жок, ошондуктан бул органдардын редакциялары дайыма жалпы бойдон кала берди.

«Заря» журналы эл аралык жана орус ревизионизмин сынга алып, марксизмдин теориялык негиздерин коргоп чыкты. «Заряда» Лениндин төмөнкү эмгектери басылып чыккан: «Кокусунан жазылган заметкалар», «Земствону куугунтуктоочулар жана либерализмдин Аннибалдары», «Агрардык маселедеги «сынчы» господиндер» («Агрардык маселе жана «Маркстин сынга алуучулар» деген китептин алгачкы төрт главасы), «Ички обозрение», «Орус социал-демократиясынын агрардык программасы», ошону менен бирге Плехановдун төмөнкү эмгектери да басылып чыккан: «Биздин сынчыларды сыноо, 1-бөлүк. Господин П. Струве социалдык өнүгүүнүн маркстик теориясын сыноочунун ролунда», «Кантка каршы Cant же господин Бернштейндин духтук мурасы» жана башкалар. —*113.*

103 *II Интернационалдын эл аралык Бешинчи конгресси* эске алынып олтурат, ал конгресс 1900-жылы 23—27-сентябрде Парижде болуп өткөн. Вальдек-Руссонун контрреволюциячыл өкмөтүнүн составына А. Мильерандын киришине байланыштуу «Саясий бийликке ээ болуунун жана буржуазиялык партиялар менен союздашуунун» негизги маселеси боюнча конгресс К. Каутский тарабынан киргизилген резолюцияны көпчүлүк добуш менен кабыл алды. Резолюцияда мындай деп айтылган: «буржуазиялык өкмөттүн составына айрым социалисттин кириши саясий бийликке ээ болуунун нормалдуу башталышы болуп эсептелбөөгө тийиш, андай чара кыйын кырдаалга каршы күрөшүүдөгү аргасыздан убактысынча колдонулуучу айрыкча чара болуп эсептелүүгө тийиш». Кийинчерээк оппортунисттер өздөрүнүн буржуазия менен кызматташ болуп кеткендиктерин актоо үчүн резолюциянын ушул пунктуна жармаша калып жүрүштү.

1901-жылы апрелде чыккан «Заря» журналынын биринчи санында Г. В. Плехановдун «Кийинки убакта Парижде болуп өткөн эл аралык социалисттик конгресс жөнүндө бир нече сөз (Мага полномочие жиберген жолдошторго ачык кат)» деген макаласы жарыяланып, анда Каутскийдин резолюциясына кескин сын берилди.—*114.*

104 Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 339-бет жана 18-том, 90-бет. —*114.*

105 *Бернштейниада, бернштейнианство* — эл аралык социал-демократиядагы оппортунисттик, марксизмге кас агым, бул агым XIX кылымдын аягында Германияда пайда болгон жана ревизионизмдин өтө ашынган өкүлү Э. Бернштейндин ысмы боюнча аталып калган.

1896—1898-жылдарда Бернштейн германиялык социал-демократиянын теориялык органы болуп саналган «Die Neue Zeit» («Жаңы заман») журналына «Социализмдин проблемалары» деген макалалардын сериясын жазып, ал макалаларда революциячыл марксизмдин философиялык, экономикалык жана саясий негиздерин ревизиялоого киришкен. «Социализмди илимий жол менен негиздөөнүн мүмкүн экендиги жана тарыхты материалисттик негизде түшүнүү көз карашынан караганда социализмдин зарыл экендигин жана кадиксиз боло тургандыгын далилдөө мүмкүн экендиги танылган; өсүп бараткан жакырчылыктын фактысы, пролетарлашып бара жатуунун жана капиталисттик карпылыктардын чиелениш фактысы танылган; *«түпкү максат»* жөнүндөгү түшүнүктүн өзү негизсиз



нерсе деп жарыяланган жана пролетариат диктатурасы деген идея сөзсүз эле четке кагылган; либерализм менен социализмдин ортосундагы принциптик карама-каршылык танылган; *тап күрөшүнүн теориясы* танылган...» (В. И. Ленин. Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 5-том, 384-бет). Бернштейнчилердин марксизмди ревизиялашы социал-демократияны социалдык революциянын партиясынан социалдык реформалардын партиясына айландырууга багытталган болучу.

Германиялык социал-демократиянын солчул элементтери өздөрүнүн газеталарынын беттеринде Бернштейнге каршы күрөш жүргүзө баштаиты. Анын оңчул, оппортунисттик канаты бернштейнчилерди коргоп чыкты. Партиянын Борбордук Комитети бернштейнчилерге карата келишкич позицияда болуп, ага сокку урган жок. «Die Neue Zeit» журналында Бернштейндин макалалары жөнүндөгү талаш-тартыш 1898-жылы июлда Г. В. Плехановдун ревизионизмге каршы багытталган «Бернштейн жана материализм» деген макаласы менен ачылды.

Германиялык социал-демократиялык партиянын съезддеринде — Штутгарттагы (1898-ж. октябрь), Ганновердеги (1899-ж. октябрь) жана Любектеги (1901-ж. сентябрь) съезддеринде бернштейнчилер айыпталган эле, бирок лидерлердин көпчүлүгү келишкич позицияда болгондуктан, партия Бернштейн менен бөлүнүшүп кете алган жок. «Sozialistische Monatshefte («Социалистический Ежемесячник») журналында жана партиялык уюмдарда бернштейнчилер ревизионисттик идеяларды пропагандалоону ачык эле уланта беришти.

Бернштейнчилер II Интернационалдын дагы башка партияларынын оппортунисттик элементтеринин колдоосуна алынып турду. Россияда бернштейнчилердин теорияларын «легалдык марксисттер» менен «экономисттер» колдоп жатышты.

Россиянын революциячыл марксисттери гана, Ленин башында турган большевиктер гана бернштейнчилерге жана алардын тарапкерлерине каршы чечкиндүү жана изден тайбас күрөш жүргүзүштү. Ленин 1899-жылы эле «Россиялык социал-демократтардын каршылык көрсөтүүсүндө» жана «Биздин программабыз» деген макаласында бернштейнчилерге каршы чыккан болучу; Лениндин «Эмне кылуу керек?» деген китебинде жана төмөнкү макалаларында бернштейнчилер кеңири сынга алынган: «Марксизм жана ревизионизм», «Европалык жумушчу кыймылындагы келишпөөчүлүктөр» (караңыз: Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 4-том, 171—187, 218—223-беттер; 5-том, 377—584-беттер; 15-том, 17—28-беттер; 16-том, 379—384-беттер) жана башкалар. —*115*

106 Караңыз: К. Маркс. «Луи Бонапарттын он сегизинчи брюмери» (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 8-том, 205—206-беттер). —*115.*

107 Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс, «Коммунисттик партиянын манифестинин» 1872-жылы немец тилинде басылып чыгышына сөз башы (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 18-том, 90-бет). —*116*

108 Караңыз: К. Маркс. «Франциядагы граждандык согуш» (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 342-бет). —*119*

109 «Der Weg zur Macht Politische Betrachtungen über das

Hineiwachsen in die Revolution. Berlin, 1909 («Бийликке ээ болуу жолу. Революцияга өсүп чыгуу жөнүндөгү саясий ой-пикирлер», Берлин, 1909) деген К. Каутскийдин китепчеси орус тилинде 1918-жылы гана чыккан. —*119*.

[110] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. «Коммунисттер союзуна Борбордук Комитеттин кайрылуусу» (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 7-том, 266-бет). —*123*.

[111] Караңыз: К. Маркс «Франциядагы граждандык согуш» (К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 17-том, 342-бет). —*125*.

[112] С. жана Б. Веббдердин: «Англиялык тред-юнионизмдин теориясы жана практикасы» деген китеби эске алынып олтурат. —*126*.

[113] Караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 4-том, 446-бет. —*128*.

[114] «Социалистический Ежемесячник» («Sozialistische Monatshefte») — журнал, немецтик оппортунисттердин башкы органы жана эл аралык ревизионизмдин органдарынын бири: бул журнал 1897-жылдан тартып, 1933-жылга чейин Берлинде чыгып турган. Дүйнөлүк биринчи согуш мезгилинде (1914—1918) социал-шовинисттик позицияда турду. —*129*.

[115] *Жоресчилер* — Франциядагы жана эл аралык социалисттик кыймылдын көрүнүктүү ишмери Ж. Жорестин тарапкерлери. Жорес демократия үчүн, элдин эркиндиги үчүн, тынчтык үчүн, империалисттик эзүүгө жана баскынчылык согушка каршы күрөшүп келген эле. Бирок Жорес жана анын тарапкерлери марксизмдин негизги жоболорун ревизиялап чыгышты. Социализм буржуазияга каршы тап күрөшүн жүргүзүү жолу менен жеңип чыкпастан, «демократиялык идеянын гүлдөшүнүн» натыйжасында жеңип чыгат, деп эсептешкен жоресчилер. Алар эзүүчүлөр менен эзилүүчүлөрдүн ортосунда таптык татуулук болот деп үгүттөшкөн, капитализмдин шарттарында кооперациянын өркүндөшү бара-бара социализмге өтүүгө жардам берет деп эсептешип, кооперация жөнүндөгү прудонисттик иллюзияга шериктеш болушкан. 1902-жылы жоресчилер реформисттик позицияларда турган француялык социалисттик партияны түзүштү. Бул партия 1905-жылы Франциядагы гедисттик Социалисттик партия менен бир партияга биригип, француялык социалисттик партия болуп калды. Жорестин жана жоресчилердин реформисттик көз караштарын В. И. Ленин кескин түрдө сынга алган болучу. Жорестин тынчтык үчүн, согуштун жакындап келе жаткан коркунучуна каршы жүргүзгөн күрөшү аны империалисттик буржуазиянын жек көрүүсүн туудурду. Дүйнөлүк биринчи согуш башталардын алдында реакциянын дайындаган кишилери Жорести өлтүрүп коюшту.

Дүйнөлүк биринчи согуш мезгилинде Франциядагы социалисттик партиянын жетекчилигинде көпчүлүккө ээ болуп турган жоресчилер ачык эле империалисттик согушту колдоп чыгып, социал-шовинизмдин позициясында болуп калышты. —*129*.

[116] *Италиялык социалисттик партия* 1892-жылы негизделип, адегенде «Италиялык эмгекчилер партиясы» деп аталган болучу; 1893-жылы Реджо-Эмилиядагы съездде ал «Италиялык эмгекчилердин социалисттик партиясы» деп аталган; 1895-жылы «Италиялык социалисттик партия» деп атала баштады. Партиянын адеп негизделген мезгилинен тартып эле анын ичинде эки багыттын — саясат жана тактика маселелери боюнча пикирлери келишпеген оппортунисттик революциячыл багыттардын идеялык катуу күрөшү жүрүп турду. 1912-жылы Реджо-Эмилиядагы съездде солчулардын кысымы астында өтө эле ашынган реформисттер — согуштун, өкмөт менен жана буржуазия менен кызматташ болуунун тарапкерлери (Бономи, Биссолати жана башкалар) партиядан чыгарылды. Дүйнөлүк биринчи согуштун башталышынан тартып, Италия согушка киришкенге чейин Италиялык социалисттик партия согушка каршы туруп келди жана: «Согушка каршы, нейтралитет үчүн!» деген ураанды коюп келди. Буржуазиянын империалисттик саясатын жана согушту жактаган ренегаттардын группасы (Муссолини жана башкалар) 1914-жылы декабрда партиядан чыгарылды. Италияны Антанта тарабында болуп согушка киришүүсүнө байланыштуу (1915-ж. май айы) Италиялык социалисттик партияда үч багыт көрүнөө чыга келди: алардын биринчиси — согушту жүргүзүүдө буржуазияга жардам берип турган оңчул багыт; экинчиси — партиянын мүчөлөрүнүн көпчүлүгүн бириктирип турган жана «согушка да катышпайбыз, саботаж деп кылбайбыз» деген ураан менен чыккан центристтик багыт; үчүнчүсү — согушка каршы чечкиндүү позицияда турган, бирок согушка каршы изден тайбас күрөштү уюштура албаган солчул багыт; империалисттик согушту граждандык согушка айландыруунун зарылдыгын, буржуазия менен кызматташ болуп кеткен реформисттер менен биротоло кол үзүшүүнүн зарылдыгын солчулдар түшүнүшкөн эмес. Италиялык социалисттер швейцариялык социалисттер менен биргелешип, Луганодо конференция өткөрүштү (1914), Циммервальддагы (1915) жана Кинталдагы (1916) эл аралык социалисттик конференцияга активдүү катышты.

1916-жылдын аягында Италиялык социалисттик партия социал-пацифизмдин жолуна түшүп кетти. —*129*.

[117] *Англиянын көз каранды эмес жумушчу партиясы* (Independent Labour Party) — стачкалык күрөш жанданып, Англиянын жумушчу табынын буржуазиялык партияларга көз каранды болбостугу үчүн кыймыл күчөп турган шарттарда 1893-жылы «жаңы тред-юниондордун» жетекчилери негиздешкен реформисттик уюм. Көз каранды эмес жумушчу партияга «жаңы тред-юниондордун» жана бир катар эски профсоюздардын мүчөлөрү, фабийчилердин таасири астында турган интеллигенциянын жана майда буржуазиянын өкүлдөрү кирген. Кейр Гарди менен Р. Макдональд бул партиянын башында турду. Көз каранды эмес жумушчу партиясы өзүнүн пайда болгон мезгилинен тартып эле күрөштүн парламенттик формасына жана либералдык партия менен парламенттик келишүүгө көп көңүл буруп, буржуазиячыл-реформисттик позицияда болуп келген эле. Көз каранды эмес жумушчу партиясын мүнөздөп келип, Ленин мындай деп жазган: «иш жүзүндө бул партия буржуазияга ар дайым көз каранды болуп келген оппортунисттик партия» болучу (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 29-том, 554-бет).

Дүйнөлүк биринчи согуш башталган кезде Көз каранды эмес жумушчу партиясы согушка каршы манифест менен чыккан эле, бирок андан көпкө узабай эле социал-шовинизмдин позициясында болуп калды. —*129*.

## ЫСЫМДАР КӨРСӨТКҮЧҮ

*Авксентьев, Н. Д.* (1878—1943) — эсерлер партиясынын лидерлеринин бири, ал партиянын Борбордук Комитетинин мүчөсү. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — ашынган социал-шовинист, 1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин — дыйкан депутаттарынын Бүткүл россиялык Советинин Аткаруу комитетинин председатели; экинчи коалициялык Убактылуу өкмөттүн тушунда — ички иштер министри, андан кийинчерээк «Россия республикасынын контрреволюциячыл, Убактылуу советинин» председатели (парламенттин председатели). Октябрь социалисттик революциясынан кийин контрреволюциячыл козголоңдорду уюштуруучулардын бири. 1918-жылы — «Уфимдик директория» деген уюмдун председатели; андан чет мамлекетке эмиграциялап кетип, Совет бийлигине каршы активдүү күрөштү уланта берген. —*15, 51*

*Бакунин, М. А.* (1814—1876) — народничествонун жана анархизмдин идеологдорунун бири. 1840-жылдан тартып, чет мамлекетте туруп, 1848—1849-жылдарда Германиядагы революцияга катышкан. I Интернационалга кирип, анда марксизмдин ашынган душманы болуп чыккан. Бакунин пролетариат диктатурасы менен кошо мамлекет аттуунун бардыгын танган, ал пролетариаттын бүткүл дүйнөлүк тарыхый ролун түшүнгөн эмес, жумушчу табынын өз алдынча саясий партиясын түзүүгө ачыктан-ачык каршы чыккан, жумушчуларды саясий иштерге катыштырбоо жөнүндөгү доктринаны жактап келген. К. Маркс менен Ф. Энгельс Бакуниндин реакциячыл көз караштарына каршы чечкиндүү күрөш жүргүзүштү. Бөлүп-жарууга багытталган иш-аракети үчүн Бакунин 1872-жылы Интернационалдан куулуп чыкты. —*58, 71, 112*

*Бебель* (Bebel), *Август* (1840—1913) — Германиялык социал-демократиянын жана эл аралык жумушчу кыймылынын эң көрүнүктүү ишмерлеринин бири. Ал саясий иш-аракетин 60-жылдардын биринчи жарымында баштаган; I Интернационалдын мүчөсү болучу. 1869-жылы ал В. Либкнехт менен бирге немецтердин социал-демократиялык жумушчу партиясын («эйзенахчыларды») түзгөн; рейхстагга депутат болуп бир нече жолу шайланган. 90-жылдарда жана 1900-жылдардын аягында германиялык социал-демократиянын катарларындагы реформизмге жана ревизионизмге каршы чыгып келди. В. И. Ленин анын бернштейнчилерге каршы сүйлөгөн сөздөрүн марксистик көз караштарды коргоонун жана жумушчу партиясынын чыныгы социалисттик мүнөзү үчүн күрөшүүнүн үлгүсү» деп эсептеген (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 19-том, 321-бет). —*69, 72, 90, 91, 96.*

*Бернштейн* (Bernstein), *Эдуард* (1850—1932) — германиялык социал-демократиянын барып турган оппортунисттик канатынын жана II Интернационалдын лидери, ревизионизмдин жана реформизмдин теоретиги. Социал-демократиялык кыймылга 70-жылдардын ортосунан баштап катышкан. 1881-жылдан тартып, 1889-жылга чейин — Германиянын социал-демократиялык партиясынын борбордук органынын «Der Sozialdemokrattын» («Социал-демократтын») редактору. 1896—1898-жылдарда «Die Neue Zeit» («Жаңы заман») журналына «Социализмдин проблемалары деген макалалардын сериясын жарыялаган болучу, кийин ал макалалар «Социализмдин өбөлгөлөрү жана социал-демократиянын милдеттери» деген наам менен китеп болуп чыккан, ал китепте Бернштейн революциячыл марксизмдин философиялык, экономикалык жана саясий негиздерин ачык эле ревизиялап чыкты. Бернштейн капитализмдин тушунда жумушчулардын экономикалык абалын жакшыртууга багытталган реформалар үчүн күрөшүүнү жумушчу кыймылынын негизги милдети деп жарыялап, «кыймыл бардыгын камтыйт, акыркы максат — жокко эсе» деген оппортунисттик формуланы көтөрүп чыкты. Ал дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде социал-шовинизмди интернационализм жөнүндөгү фразалар менен чүмбөттөп, центристтик позицияда турду. Андан кийинки жылдарда империалисттик буржуазиянын саясатын колдой берип, Октябрь социалисттик революциясына жана Совет мамлекетине каршы болуп келди. —*47, 56—58, 113—115, 119, 126.*

*Бисмарк* (Bismark), *Отто Эдуард Леопольд* (1815—1898) — Пруссия менен Германиянын мамлекеттик ишмери жана дипломаты. Немецтердин чачыранды майда мамлекеттерин «кан менен жана темир менен» бириктирип, юнкердик Пруссиянын гегемониясы астында бирдиктүү Германия империясын түзүү Бисмарктын көздөгөн негизги максаты болучу. 1871-жылы январь айында Бисмарк Германия империясынын рейхсканцлери болуп, 20 жыл бою Германиянын бүткүл тышкы жана ички саясатына жетекчилик кылып турду, ал ошол саясатты помещиктер менен юнкерлердин таламдары үчүн багыттап, ошол эле мезгилде юнкерство менен ири буржуазиянын союзун камсыз кылууга тырышып келди. Бисмарк 1878-жылы колдоно баштаган социалисттерге каршы айрыкча закондун жардамы менен жумушчу кыймылын муунтуп жок кылууга жетише албаган соң, жумушчулардын кээ бир категорияларын милдеттүү түрдө камсыздандыруу жөнүндөгү закондорду киргизип, социалдык закон чыгаруунун демагогиялык программасы менен чыккан эле. Бирок, адам арзыбагандай жем салды берүү менен жумушчу кыймылынын ыркын бузууга Бисмарктын кылган аракети ийгиликке жетишкен жок. Ал 1890-жылы отставкага чыгып кетти. —*15.*

*Биссолати* (Bissolati), *Леонида* (1857—1920) — италиялык социалисттик партияны негиздөөчүлөрдүн бири жана ошол партиянын эң эле оңчул реформисттик канатынын лидерлеринин бири, 1896—1904-жана 1908—1910-жылдарда социалисттик партиянын борбордук органы болуп саналган «Auanti!» («Алга!») газетасынын редактору болгон. 1897-жылдан тартып — парламенттин мүчөсү. 1912-жылы Италиялык социалисттик партиядан куулуп чыкты да, «социал-

реформисттик партияны» түздү. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде ал социал-шовинист болуп, Италиянын Антанта тарабындагы согушка катышуусун жактап чыккан, 1916—1918-жылдарда портфелсиз министр болуп өкмөттүн составына кирген. —*49*.

Бонапарт Луи — Наполеон III дегенди караңыз.

*Бракке* (Bracke), *Вильгельм* (1842—1880) — немец социалисти, китеп басып чыгаруучу жана китеп сатуучу, эйзенахчылардын партиясын негиздөөчүлөрдүн жана анын жетекчилеринин бири (1869). Партиялык адабияттарды басып чыгаруучулардын жана таратуучулардын негизгилеринин бири, —*69, 90*

*Брантинг* (Branting), *Карл Яльмар* (1860—1925) — Швециянын социал-демократиялык партиясынын лидери, II Интернационалдын жетекчилеринин бири. Ал оппортунисттик позицияда турган, 1887—1917-жылдарда (үзгүлтүгү менен) — партиянын борбордук органы болуп саналган «Socialdemokraten» «(Социал-демократ»)» газетасынын редактору; 1897—1925-жылдарда — риксдагдын депутаты. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында — социал-шовинист. 1917-жылы Эдендин коалициялык либералдык-социалисттик өкмөтүнүн составына кирип, Советтик Россияга каршы согуштук интервенцияны колдогон. 1920, 1921—1923-жана 1924—1925-жылдарда социал-демократиялык өкмөттөргө жетекчилик кылган. —*49, 129*

*Брешко-Брешковская Е. К.* (1844—1934) — эсерлер партиясынын уюштуруучуларынын жана жетекчилеринин бири, ошол партиянын өтө оңчул канатына кирген. Саясий ишти 70-жылдарда «эл аралап баруу» менен баштаган, камакка алынып, сүргүнгө айдалган (1878-жылы 193түн процесси боюнча). 1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин Убактылуу өкмөттү жан-дили менен колдоду. Империалисттик согушту «жеңишке жетишкенге чейин» уланта берүүнүн тарапкери болучу. Октябрь социалисттик революциясынан кийин Совет бийлигине каршы активдүү күрөштү. 1919-жылы Америка Кошмо Штаттарына кетип калган, андан кийин Францияда турду. Чет мамлекетте жүргөн кезинде Советтик Россияга каршы ушак кампаниясын жүргүзүп, жаңы интервенцияны даярдоону жактап чыкты. Париждеги «Дни» деген ак эмигрантчыл органга катышкан. —*3*.

*Вандервельде* (Vandervelde), *Эмиль* (1866—1938) — Бельгиянын Жумушчу партиясынын лидери. II Интернационалдын эл аралык социалисттик бюросунун председатели, барып турган оппортунисттик позицияда болгон. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — социал-шовинист, буржуазиялык өкмөттүн составына кирген. 1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин империалисттик согушту улантуу үчүн агитация жүргүзүү максатында Россияга келген. Октябрь социалисттик революциясына кастык менен мамиле кылган, Советтик Россияга каршы куралдуу интервенцияга активдүү жардам көрсөткөн; II Интернационалды кайра калыбына келтирүү үчүн көп күч жумшаган. 1925—1927-жылдарда — Бельгиянын тышкы иштер министри, СССР-ге каршы багытталган Локарн келишимдерин түзүүгө (1925) катышкан, коммунисттер менен социалисттердин антифашисттик бирдиктүү фронтун түзүүгө каршы активдүү күрөшүп келди. Бир катар китептердин жана китепчелердин автору болучу, ал китептерде, В. И. Ленин айткандай, марксизмге каршы мещандык эклектицизм, диалектикага каршы софистика, пролетардык революцияга каршы филистердик реформизм» болуп чыга келет (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 28-том, 359-бет). —*3, 49, 52, 128*.



*Вебб* (Webb), *Беатриса* (1858—1943) — англиялык белгилүү коомдук ишмер аял. —*126*.

*Вебб* (Webb), *Сидней* (1859—1947) — англиялык белгилүү коомдук ишмер, реформист. Өзүнүн аялы менен — Беатриса Вебб менен бирге англиялык жумушчу кыймылынын тарыхы жана теориясы боюнча бир катар эмгектерди жазган. Алардын ичинен эң негизгиси «Industrial Demokracy» (Россияда «Англиялык тред-юнионизмдин теориясы жана практикасы» деген наам менен чыккан). В. И. Ленин бул эмгектин биринчи томун орус тилине которуп, экинчи томунун котормосун редакциялаган. Майда буржуазиянын жана жумушчу аристократиясынын идеологу Сидней Вебб өзүнүн эмгектеринде капиталисттик коомдун рамкаларында жумушчу маселесин тынчтык менен чечүү идеясын жүргүзүп келди. Ал реформисттик фабийчилер коомун негиздөөчүлөрдүн бири болучу. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында социал-шовинисттик позицияда турду. Биринчи (1924) жана экинчи (1929—1931) лейбористтик өкмөттүн составына кирген. Советтер Союзун жаман көргөн эмес.—*126*

*Вейдемейер* (Weydemeyer), *Иосиф* (1818—1866) — немец жана Америка жумушчу кыймылынын көрүнүктүү ишмери, К. Маркс менен Ф. Энгельстин досу жана соратниги. Булардын таасири астында «чыныгы социализмдин» позициясынан илимий коммунизмге өткөн. «Коммунисттер союзунун» мүчөсү болучу. 1848—1849-жылдарда Германиядагы революцияга катышкан; «Neue Deutsche Zeitung» («Жаңы немец Газетасынын») жооптуу редакторлорунун бири болгон. Революция жеңилгенден кийин Америка Кошмо Штаттарына эмиграциялап кетип, анда түндүкчүлөрдүн тарабында граждандык согушка катышкан. Америка Кошмо Штаттарында марксизмди пропагандалоонун негизин түзгөн. —*36*.

*Гайндман* (Hyndman), *Генри Майерс* (1842—1921) — англиялык социалист, реформист. 1881-жылы демократиялык федерацияны негиздеген болучу, ал федерация 1884-жылы Социал-демократиялык федерация болуп кайрадан түзүлгөн. 1900—1910-жылдарда — Эл аралык социалисттик бюронун мүчөсү. Британиялык социалисттик партиянын лидерлеринин бири болгон эле, 1916-жылы империалисттик согушка карата анын социал-шовинисттик позициясын партия Солфорддогу конференцияда айыптагандан кийин ал партиядан чыгып калды. Октябрь социалисттик революциясына кастык менен мамиле кылган, Советтик Россияга каршы интервенцияны жактап чыккан. —*4*.

*Ге, А. Ю.* (1919-ж. өлгөн) — орус анархисти. Октябрь социалисттик революциясынан кийин Совет бийлигинин тарабына өткөн. ВЦИКтин 3-жана 4-шайланышына мүчө болучу; Түндүк-Кавказдык совет өкмөтүнүн составына кирген. —*106*.

*Гегель* (Hegel), *Георг Вильгельм Фридрих* (1770—1831) — эң ири немец философу — объективдүү идеалист, немец буржуазиясынын идеологу. Гегелдин диалектиканы терең жана ар тараптан иштеп чыккандыгы анын сиңирген тарыхый эмгеги болуп эсептелет,

ал иштеп чыгуу диалектикалык материализмдин теориялык булактарынын бири болуп калды. Бирок Гегелдин диалектикасы идеалисттик мүнөздө эле, анын диалектикасы жалпысынан консервативдүү, метафизикалык философия системасы менен тыгыз байланыштуу болучу. Өзүнүн саясий көз карашы боюнча Гегель конституциялык монархиянын тарапкери эле.

Гегелдин негизги чыгармалары мына булар: «Духтун феноменологиясы», «Логика илими», «Философия илимдеринин энциклопедиясы», «Философиянын тарыхы боюнча лекциялар» жана башкалар. —*7.*

*Гед* (Guesde), *Жюль (Базиль, Матьё)* (1845—1922) — Франциядагы социалисттик кыймылдын жана II Интернационалдын уюштуруучуларынын жана жетекчилеринин бири. 1901-жылы Гед жана анын тарапкерлери Франциянын Социалисттик партиясын түзүшкөн эле, ал партия 1905-жылы Франциядагы реформисттик социалисттик партияга кошулуп, Франциянын Бириккен социалисттик партиясы деп аталып калган болучу. Марксизмдин идеясын жайылтуу үчүн жана Францияда социалисттик кыймылды өрчүтүү үчүн Гед көп иштеди.

Бирок Гед оңчул социалисттердин саясатына каршы чыгып, мейли теориялык маселелерде болсун, мейли тактикалык маселелерде болсун, сектанттык мүнөздөгү жаңылыштыктарга жол берди. Дүйнөлүк империалисттик согуштун башталышында ал социал-шовинисттик позицияда болуп, Франциянын буржуазиялык өкмөтүнүн составына кирди. 1920-жылы Франциянын социалисттик партиясынын Коминтернге кошулмакчы болгон Тур конгрессинин көпчүлүк добушун Гед ээрчибей койду. —*3.*

*Гендерсон* (Henderson), *Артур* (1863—1935) — лейбористтик партиянын жана англиялык профсоюз кыймылынын лидерлеринин бири. 1908—1910-жана 1914—1917-жылдарда — лейбористтердин парламенттик фракциясынын председатели. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — социал-шовинист, ал Асквиттин коалициялык өкмөтүнүн составына, андан кийин Ллойд Джордждун аскердик кабинетине кирген. 1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин империалисттик согушту улanta берүү үчүн агитация жүргүзүү максатында Россияга келген болучу. 1919-жылы — Бернде (II) Интернационалды уюштуруучулардын бири, 1923-жылдан тартып — бириккен (II) Социалисттик жумушчу Интернационалынын Аткаруу комитетинин председатели. Англиянын буржуазиялык өкмөтүнүн составына бир нече жолу кирген. —*49.*

*Грав* (Grave), *Жан* (1854—1939) — франциялык майда буржуазиячыл социалист, анархизмдин теоретиктеринин бири. Анархисттердин органдары «Le Revolte» («Бунтарь») жана «La Revolte» («Бунт») газеталарынын редактору; анархизм боюнча бир катар эмгектин автору. XX кылымдын башында анархо-синдикализмдин позициясында болгон. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — социал-шовинист, «La Bataille Syndic aliste» («Синдикалисттик Күрөш») газетасынын кызматкери —*106.*

*Давид* (David), *Эдуард* (1863—1930) — германиялык социал-демократиянын оң канатынын лидерлеринин бири, ревизионист, кесиби боюнча экономист, Немецтик оппортунисттердин «Sozialistische Monatshefte» («Социалистический Ежемесячник») деген журналынын



негиздөөчүлөрүнүн бири болгон. 1903-жылы «Социализм жана айыл чарбасы» деген китепти чыгарган, ал китепти В. И. Ленин «ревизионизмдин агрардык маселедеги негизги эмгеги» деп атаган. 1903-жылдан тартып рейхстагга депутат болду. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — социал-шовинист. 1919-жылы Германия республикасынын биринчи коалициялык өкмөтүнүн составына кирген, 1919—1920-жылдарда ички иштер министри болду, 1922—1927-жылдарда өкмөттүн Гессендеги өкүлү болду; германиялык империализмдин реваншисттик аракетин колдоп, СССР менен кас мамиледе болуп турду. В. И. Ленин Давидди «бүткүл өмүрү жумушчу кыймылын буржуазиячa бузууга арналып келген» оппортунист катары мүнөздөгөн (Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 21-том, 291-бет). —*3, 49, 128, 129.*

*Дюринг* (Dühring), *Евгений* (1833—1921) — немец философу жана экономисти, майда буржуазиячыл идеолог, Дюрингдин философиялык көз караштары позитивизмдин, метафизикалык материализмдин жана идеализмдин эклектикалык аралашмасы болгон. Германиялык социал-демократиянын кээ бир бөлүктөрү колдоп келген Дюрингдин көз караштарын Энгельс өзүнүн «Анти-Дюринг, Господин Евгений Дюрингдин илимде жасаган төңкөрүшү» деген китебинде сынга алынган. Ленин өзүнүн «Материализм жана эмпириокритицизм» деген китебинде, бир катар башка чыгармаларында Дюрингдин эклектикалык көз караштарын бир нече жолу сынга алган. —*23.*

*Жорес* (Jaures), *Жан* (1859—1914) — франциялык жана эл аралык социалисттик кыймылдын көрүнүктүү ишмери, тарыхчы, 1885—1889, 1893—1898, 1902—1904-жылдарда парламенттин мүчөсү; парламенттик социалисттик фракциянын лидерлеринин бири, 1904-жылы «L'Humanite» («Адамзат») газетасын негиздеген жана өмүрү өткөнчө ошол газетаны редакциялап жүрдү. Жорес демократияны, элдин эркиндигин, тынчтыкты жактап, империалисттик эзүүгө жана баскынчылык согушка каршы чыккан. Согуштарды жана колониялык эзүүнү социализм гана биротоло жок кыла алат, деп ишенген ал. Бирок Жорес социализм буржуазияга каршы пролетариаттын тап күрөшүнүн жолу аркылуу жеңбестен, «демократиялык идеянын гүлдөшүнүн» натыйжасында жеңет деп эсептеген. Жорестин өзүн оппортунизмдин жолуна түрткөн анын реформисттик көз караштарын Ленин катуу сынга алган болучу.

Тынчтык үчүн, согуштун жакындап келе жаткан коркунучуна каршы Жорестин жүргүзгөн күрөшү аны империалисттик буржуазияга жек көргөзду. Дүйнөлүк империалисттик согуш болордун алдында Жоресті реакциянын дайындаган кишиси өлтүрүп кетти. —*113.*

*Зензинов, В. М.* (1881-ж. туулган) — эсерлер партиясынын жетекчилеринин бири, анын Борбордук Комитетинин мүчөсү болгон. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында коргонуучу болучу. 1917-жылы — Петроград Советинин Аткаруу комитетинин мүчөсү болду, буржуазия менен ынтымакташып кеткен; эсерлердин органы — «Дело Народа» газетасынын редакторлорунун бири болучу. Октябрь социалисттик революциясынан кийин — Совет бийлиги менен касташып, ак эмигрант болуп кеткен. —*51.*

*Каутский* (Kautsku), *Карл* (1854—1938) — германиялык социал-

демократиянын жана II Интернационалдын лидерлеринин бири, адегенде марксист болгон, кийинчерээк марксизмге чыккынчылык кылып кетти, оппортунизмдин өтө коркунучтуу жана зыяндуу бир түрү болуп саналган — центризмдин (каутскианствонун) идеологу. Германиялык социал-демократиянын «Die Neue Zeit» («Жаңы заман») деген теориялык журналынын редактору болучу.

Социалисттик кыймылга 1874-жылдан тартып катыша баштаган. Анын ошол кездеги көз карашы лассальянствонун, неомальтузианствонун жана анархизмдин аралашмасы болучу. 1881-жылы К. Маркс жана Ф. Энгельс менен таанышып, алардын таасири астында марксизмдин тарабына өткөн эле, бирок ошондо эле оппортунизм жакка ооп бараткан болучу, ошондуктан аны К. Маркс менен Ф. Энгельс катуу сынга алышкан. Ал 80—90-жылдарда марксисттик теориянын маселелери боюнча: «Карл Маркстин экономикалык илими», «Агрардык маселе» деген жана башка бир катар эмгектерди жазган болучу, ал эмгектер өздөрүнүн кемчиликтерине карабастан, марксизмди пропагандалоодо дурус роль ойноду. Кийинчерээк, 1910—1911-жылдарда оппортунизмдин позициясына өтүп кеткен. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде Каутский социал-шовинизмди интернационализм жөнүндөгү фразалар менен чүмбөттөп, центризмдин позициясында турду. Ультраимпериализмдин реакциячыл теориясынын автору. Октябрь социалисттик революциясынан кийин пролетардык революцияга жана жумушчу табынын диктатурасына, Совет бийлигине ачык эле каршы чыккан.

В. И. Ленин өзүнүн: «II Интернационалдын кыйрашы», «Империализм — капитализмдин жогорку стадиясы», «Мамлекет жана революция», «Пролетардык революция жана ренегат Каутский» деген жана дагы башка чыгармаларында каутскианствону өтө катуу сынга алган. —*4, 10, 14, 31, 38, 50, 57, 71, 82, 111, 113—125, 128.*

*Керенский А. Ф.* (1881-ж. туулган) — эсер. Мамлекеттик IV думанын депутаты. Думада бир канча убакытка чейин трудовиктердин тобуна кошулуп, анын председатели болуп келген. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында ашынган коргонуучу болуп калды. 1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин юстиция министри, аскер министри жана деңиз министри болгон, андан кийин Убактылуу өкмөттүн премьер-министри жана жогорку башкы командачысы болду. Октябрь социалисттик революциясынан кийин Совет бийлигине каршы активдүү күрөшүп, 1918-жылы чет мамлекетке качып кетти. Азыркы убакта АКШда туруп, Советке каршы пропаганда жүргүзүп жатат. —*15, 79.*

*Кольб* (Kolb), *Вильгельм* (1870—1918) — немец социал-демократы, ашынган оппортунист жана ревизионист, «Volksfreund» («Друг Народанын») редактору. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында — социал-шовинист. —*129.*

*Корнелиссен* (Cornelissen), *Христиан* — голландиялык анархист. П. А. Кропоткиндин жолун жолдоочу; марксизмге каршы болуп келген. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — шовинист; «La Bataille Sundicaliste» («Синдикалисттик күрөш») деген француз газетасына кызмат кылган. —*106.*

*Кропоткин, П. А.* (1842—1921) — анархизмдин башкы ишмерлеринин жана теоретиктеринин бири. 1872-жылы чет мамлекетте жүрүп, Бакуниндин группасына кошулган. Россияга кайтып келгенден кийин анархист катары народниктердин кыймылына катышкан болучу, ал кыймылга катышкандыгы үчүн 1874-жылы кармалып, Петропавловск сепилине камалган. 1876-жылы чет мамлекетке качып кетип, ал жакта тап күрөшү жана пролетариат диктатурасы жөнүндөгү К. Маркстин илимине каршы чыгып жүрдү. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде шовинист. 1917-жылы эмиграциядан кайтып келип, буржуазиялык позицияда кала берген эле, бирок 1920-жылы европалык жумушчуларга кат менен кайрылып, ал катта Октябрь социалисттик революциясынын тарыхый маанисин мойнуна алды жана Советтик Россияга каршы согуштук интервенцияга тоскоолдук кылууга жумушчуларды чакырды. Ал география жана геология боюнча бир катар илимий эмгектердин автору. —*106, 127.*

*Кугельман* (Kugelmann), *Людвиг* (1830—1902) — немец социал-демократы, К. Маркстин досу, Германиянын 1848—1849-жылдардагы революциясына катышкан, I Интернационалдын мүчөсү, Маркстин «Капиталын» басып чыгарууга жана таратууга жардам берген. 1862-жылдан тартып, 1874-жылга чейин Маркс менен кат жазышып, Германиядагы абал жөнүндө Маркска кабарлап турган. Маркстин Кугельманга жазган каттары биринчи жолу 1902-жылы «Die Neue Zeit» («Жаңы заман») журналына жарыяланган. 1907-жылы ал каттар орус тилине которулуп, В. И. Лениндин сөз башы менен басылып чыкты. —*40, 41.*

*Лассаль* (Lassalle), *Фердинанд* (1825—1864) — немецтик майда буржуазиячыл социалист, немец жумушчу кыймылындагы оппортунизмдин бир түрүнүн — лассальянствонун негиз түзүүчүсү. Лассаль жалпы германиялык жумушчу союзун негиздөөчүлөрдүн (1863) бири болгон. Союздун түзүлгөнү жумушчу кыймылы үчүн оң мааниге ээ болгон эле, бирок Союздун председатели болуп шайланган Лассаль Союзду оппортунисттик жолго салып жиберди. Лассалчылар жалпыга бирдей шайлоо укугу үчүн ачык агитация жүргүзүү жолу менен, юнкердик мамлекет акчалай жардам берүүчү өндүрүштүк ассоциацияларды түзүү жолу менен «эркин эл мамлекетин» түзүүгө жетишебиз деп үмүт кылышкан болучу. Лассаль реакциячыл Пруссиянын гегемониясы астында Германиянын «үстүртөн» бириктирүү саясатын колдоду. Лассалчылардын оппортунисттик саясаты I Интернационалдын иштерине жана Германияда чыныгы жумушчу партиясын түзүүгө, жумушчулардын таптык аң-сезимин иштеп чыгууга тоскоолдук кылды.

Лассалчылардын теориялык жана саясий көз караштарын марксизм-ленинизмдин классиктери кескин түрдө сынга алышкан (караңыз: К. Маркс. «Гота программасын сындоо», В. И. Ленин «Мамлекет жана революция» жана башка чыгармалар). —*91, 99, 100.*

*Легин* (Legien), *Карл* (1861—1920) — немецтик оңчул социал-демократ, немец профсоюздарынын лидерлеринин бири, ревизионист. 1890-жылдан тартып — Германия профсоюздарынын Генеральный комиссиясынын председатели. 1903-жылдан тартып — профсоюздардын Эл аралык секретариаттарынын секретары, 1913-жылдан тартып — анын председатели. 1893-жылдан 1920-жылга чейин (үзгүлтүк менен) — германиялык социал-демократиядан рейхстагга депутат. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — ашынган социал-шовинист. 1919—1920-жылдарда — Веймар республикасынын Улуттук

чогулушунун мүчөсү. Буржуазиянын саясатын колдоп, пролетариаттын революциячыл кыймылына каршы күрөшүп келген. —*3, 49, 52, 128, 129.*

*Ленин В. И.* (Ленин, Н) (1870—1924) — биографиялык маалыматтар, —*41, 79, 131.*

*Либкнехт* (Liebknecht), *Вильгельм* (1826—1900) — германиялык жана эл аралык жумушчу кыймылынын көрүнүктүү ишмери, Германиянын социал-демократиялык партиясынын негиз салуучуларынын жана анын жол башчыларынын бири. Либкнехт 1875-жылдан баштап, өзүнүн өмүрү өткөнгө чейин Германиянын социал-демократиялык партиясынын Борбордук Комитетине мүчө болуп келди жана анын борбордук органы болуп саналган «Vorwärts» («Алга») газетасынын жооптуу редактору болгон. 1867-жылдан 1870-жылга чейин — Түндүк-Германия рейхстагына депутат, 1874-жылдан тартып, Германия рейхстагына депутат болуп бир нече жолу шайланган; Пруссия юнкерствосунун реакциячыл тышкы жана ички саясатынын бетин ачыш үчүн парламенттик трибунаны билгичтик менен пайдаланган. Ал өзүнүн революциячыл иш-аракети үчүн бир нече жолу түрмөгө камалган эле. I Интернационалдын иш-аракетине жана II Интернационалды уюштурууга активдүү катышкан. К. Маркс менен Ф. Энгельс В. Либкнехтке жогору баа беришкен. Алар ошону менен бирге Либкнехттин келишкичтик мүнөздөгү айрым жаңылыштыктарын сынга алышып, ага туура позицияда турууга жардам беришкен. —*71, 74.*

*Луи-Наполеон* — Наполеон III дегенди караңыз.

*Люксембург* (Luxemburg), *Роза* (1871—1919) — Эл аралык жумушчу кыймылынын көрүнүктүү ишмери, II Интернационалдын сол канатынын лидерлеринин бири. Польшанын социал-демократиялык партиясын негиздөөчүлөрдүн жана анын жетекчилеринин бири болгон, польшалык жумушчу кыймылынын катарларында улутчулдукка каршы чыгып келген. 1897-жылдан баштап, Германиянын социал-демократиялык кыймылына активдүү катышып, бернштейнчилерге жана мильеранизмге каршы күрөш жүргүздү. Р. Люксембург биринчи орус революциясына (Варшавада) катышкан. Реакция жылдарында жана революциячыл жаңы жогорулаш мезгилинде ликвидаторлорго келишкич мамиле кылды.

Дүйнөлүк империалисттик согуш башталган кезде интернационалисттик позицияда турду. Германияда «Интернационалдын» бир группасын түзүүнүн демилгечилеринин бири болгон, ал группа кийинчерээк «Спартак» группасы деп аталып, андан кийин «Спартак союзу» деп аталып калды. 1918-жылы Германияда болгон Ноябрь революциясынан кийин Германиянын Коммунисттик партиясынын учредителдик съездине жетекчилик ролу менен катышкан. 1919-жылы январь айында камакка алынып, жырткычтык менен өлтүрүлдү. Р. Люксембургга жогору баа берип келген Ленин анын жаңылыштыктарын бир нече жолу сынга алып, ага туура позицияда болууга жардам берип жүрдү. —*120.*

*Маркс* (Marx), *Карл* (1818—1883) — илимий коммунизмдин негиз салуучусу, даанышман ой жүгүрткүч, эл аралык пролетариаттын жол башчысы жана окутуучусу (В. И. Лениндин «Карл Маркс» (Марксизм баяндалып жазылган кыскача биографиялык очерк) деген макаласын караңыз. Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 21-том, 31—85-беттер). —*4, 6, 8, 10, 16, 19, 22, 24—26, 28, 29, 31, 32, 34—44, 46—50, 52, 53, 56—61, 64, 65—69—71, 76, 78, 87, 90—93, 95, 98—102, 106, 107, 112, 114—116, 118—120, 122, 123, 125—127.*



*Меринг* (Mehring), *Франц* (1846—1919) — Германиянын жумушчу кыймылынын көрүнүктүү ишмери, германиялык социал-демократиянын сол канатынын лидерлеринин жана теоретиктеринин бири, Партиянын теориялык органы болуп саналган «Die Neue Zeit» («Жаңы заман») журналынын редакторлорунун бири болгон; кийинчерээк «Leipziger Volkszitung»ду («Лейпцигская Народная Газетаны») редакциялап жүрдү. Меринг II Интернационалдын катарларындагы оппортунизмге жана ревизионизмге активдүү каршы чыгып, каутскийчилерди айыптап келди, бирок мында ал уюмдашуу жагынан оппортунисттер менен кол үзүшүүдөн корккон германиялык солчулардын жаңылыштыктарына жол берип келди. Интернационализмди изден тайбастан жактаган. Октябрь социалисттик революциясын куттуктаган. Революциячыл «Спартак союзунун» жетекчилеринин бири болучу. Германиянын Коммунисттик партиясын түзүүдө көрүнүктүү роль ойноду. —*36.*

*Мильеран* (Millerand), *Александр Этьенн* (1859—1943) — француялык саясий ишмер, 90-жылдарда социалисттерге кошулуп, Франциядагы социалисттик кыймылда оппортунисттик багытка башчылык кылган болучу. 1899-жылы Вальдек-Руссонун реакциячыл буржуазиялык өкмөтүнүн составына кирип, анда Париж Коммунасын талкалашкан желдет генерал Галифе менен кызматташ болду. В. И. Ленин мильеранизмди пролетариаттын таламдарынын чыккынчысы катары, ревизионизмдин практикалык көрүнүшү катары ашкерелеп, анын социалдык тамырларын айкындап көрсөткөн болучу.

1904-жылы социалисттик партиядан куулуп чыккандан кийин Мильеран мурдагы башка социалисттер менен (Бриан, Вивиани) бирге «көз каранды эмес социалисттердин» группасын түзгөн. 1909—1910, 1912—1913, 1914—1915-жылдарда ар кандай министрдик орундарда болду. Октябрь социалисттик революциясынан кийин Мильеран антисоветтик интервенцияны уюштуруучулардын бири болгон; 1920—1924-жылдарда — Франция республикасынын президенти. 1924-жылы июнь айында, Мильеран менен кызматташ болуудан баш тарткан солчул буржуазиялык партиялар шайлоодо жеңип чыккандан кийин, ал отставкага чыгып кетүүгө аргасыз болду. 1925—1927-жылдарда сенатор болуп шайланган. —*113.*

*Михайловский, Н. К.* (1842—1904) — либералдык народничествонун көрүнүктүү теоретиги, публицист, адабий сынчы, философ-позитивист, социологиядагы субъективдүү багыттын өкүлдөрүнүн бири, 1892-жылы «Русское Богатство»журналына башчылык кылган, ал журналдын беттеринде марксисттерге каршы катуу күрөш жүргүзгөн. В. И. Лениндин «Эл достору» деген эмне жана алар социал-демократтарга каршы кантип күрөшүп жатышат?» деген китебинде жана башка чыгармаларында Михайловскийдин көз караштарына сын берилген. —*11.*

*Монтескьё* (Montesquieu), *Шарль Луи* (1689—1755) — Франциядагы буржуазиялык көрүнүктүү социолог, экономист жана жазуучу. XVIII кылымдагы буржуазиялык Эл агартуу ишинин өкүлү,

конституциялык монархиянын теоретиги. Анын негизги чыгармалары: «Персияда жазылган каттар», «Римляндардын шаңдуулугунун жана кыйрашынын себептери жөнүндө ой жүгүртүү». «Закондордун духу жөнүндө». —*59*.

*Наполеон I (Бонапарт)* (1769—1821) — 1804—1814-жана 1815-жылдардагы Франциянын императору. —*31, 83*.

*Наполеон III (Бонапарт, Луи; Луи-Наполеон)* (1808—1873) — 1852-жылдан 1870-жылга чейинки Франциянын императору, Наполеон Iнин аталаш иниси. 1848-жылдагы революция жеңилип калгандан кийин Франция республикасынын президенти болуп шайланган: 1851-жылы 2-декабрга караган түнү мамлекеттик төңкөрүш жасады. К. Маркстин «Луи Бонапарттын он сегизинчи брюмери» деген китебинде Наполеон IIIгө мүнөздөмө берилет (караңыз: К. Маркс менен Ф. Энгельс. Чыгармалар, 2-басылышы, 8-том, 115—217-беттер). —*30*.

*Пальчинский, П. И.* (1930-жылы өлгөн) — инженер, «Продуголь» синдикатынын уюштуруучусу, банк чөйрөлөрү менен тыгыз байланыштуу болучу. 1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин — буржуазиялык Убактылуу өкмөттө соода жана өнөр жай министринин жардамчысы. Өнөр жайчылардын саботажынын демилгечиси, демократиялык уюмдарга каршы күрөшкөн. 1917-жылы 25-октябрда (7-ноябрда) Кышкы Сарайды коргоо ишинин начальниги болгон. Октябрь социалисттик революциясынан кийин советтик өнөр жайларында зыянкечтикти уюштуруучулардын бири болду. —*16*.

*Паннекук* (Pannesкoek), *Антони*, (1873—1960) — голландиялык социал-демократ. 1907-жылы голландиялык социал-демократиялык жумушчу партиясынын сол канатынын органы болуп саналган «De Tribune» («Трибуна») газетасын негиздөөчүлөрдүн бири болгон, ошол сол канат 1909-жылы Голландиянын социал-демократиялык партиясы («трибунисттер партиясы») болуп түзүлдү.

1910-жылдан тартып, Германиянын солчул социал-демократтары менен тыгыз байланышып, алардын органдарында активдүү кызматташ болуп жүрдү. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында — интернационалист, Циммервальддагы солчул партиянын теориялык органы болуп саналган «Vorbote» («Предвестник») журналын басып чыгарууга катышкан. 1918—1921-жылдарда Голландиянын Коммунисттик партиясына кирип, Коминтерндин ишине катышты. Ультрасолчул, сектанттык позицияда болду. 1921-жылы Паннекук компартиядан чыгып, андан көпкө узабай эле активдүү саясий иш-аракеттен четтеп кетти. —*120—123, 125*.

*Плеханов, Г. В.* (1856—1918) — орус жана эл аралык жумушчу кыймылынын көрүнүктүү ишмери, марксизмдин Россиядагы биринчи пропагандисти, 1883-жылы Женевада биринчи марксисттик орус уюмун — «Эмгекти эркиндикке чыгаруу» группасын түзгөн. Плеханов народниктер менен күрөшүп, эл аралык жумушчу кыймылындагы ревизионизмге каршы чыгып келди, 1900-жылдардын башында «Искра» газетасынын жана «Заря» журналынын редакциясына кирген.

1883-жылдан 1903-жылга чейин Плеханов бир катар китептерди жазган эле, алар дүйнөгө материалисттик көз караштын коргоодо жана пропагандалоодо чоң роль ойноду. Бирок ошол кезде эле анын олуттуу кемчиликтери бар болучу, ал кемчиликтер анын келечектеги меньшевиктик көз караштарынын уюткусу болуп чыкты. РСДРПнын II съездинен кийин Плеханов оппортунизм менен келишүү позициясында болуп, андан кийин меньшевиктерге кошулуп кетти. Биринчи орус революциясынын мезгилинде бардык негизги маселелер боюнча меньшевиктик позицияда турду. Реакция жылдарында жана революциячыл жаңы жогорулаш мезгилинде марксизмди махисттик ревизиялоого жана ликвидаторствого каршы чыгып, меньшевик-партиецтердин группасына жетекчилик кылды. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде социал-шовинизмдин позициясына өтүп кетти. 1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин Россияга кайтып келип, коргонуучу-меньшевиктердин «Единство» деген өтө оңчул группасына жетекчилик кылып, большевиктерге, социалисттик революцияга каршы чыкты, ал: социализмге өтүү үчүн Россия али жетиле элек деп эсептеген. Октябрь социалисттик революциясына терс мамиле кылды, бирок Совет бийлигине каршы күрөшкө катышкан жок.

Плехановдун философиялык эмгектерине жана Россияда марксизмди таратуудагы анын ролуна Ленин жогору баа берген; ошону менен бирге Плехановдун марксизмден чегингендиги үчүн жана саясий иш-аракеттеги анын ири жаңылыштыктары үчүн Ленин аны кескин түрдө сынга алган. —*3, 39, 50, 53, 57, 111, 112, 128*.

*Помяловский Н. Г.* (1835—1863) — орус жазуучу-демократы. Ал өзүнүн чыгармаларында самодержавиелик-бюрократтык Россиянын тиректерине, зомбулукка жана бейбаштыкка каршы чыккан; Помяловскийдин чыгармачылыгын Н. Г. Чернышевский менен А. М. Горький жогору баалашкан болучу. —*104*.

*Потресов, А. Н.* (1869—1934) — меньшевизмдин лидерлеринин бири. Реакция жылдарында жана революциячыл жаңы жогорулаш мезгилинде — ликвидаторлордун идеологу. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — социал-шовинист. Октябрь социалисттик революциясынан кийин эмиграциялап кеткен, чет мамлекетте жүргөн кезинде Керенскийдин «Дни» деген журналы менен кызматташ болуп, Советтик Россияга каршы чыгып жүрдү. —*3, 128*.

*Прудон* (Proudhon), *Пьер Жозеф* (1809—1865) — француз публицисти, экономист жана социолог, майда буржуазиянын идеологу, анархизмдин негиз салуучуларынын бири, кесиби боюнча наборщик. 1840-жылы «Менчик деген эмне?» деген китебин жарыялаган. Прудон майда жеке менчикти түбөлүккө калтырууну эңсеп, майда буржуазиячыл позициядан ири капиталисттик менчикти сынга алган. Ал атайын «элдик банк» уюштурууну сунуш кылган, анын оюнча, ошол банк «бекер кредит» берүү жолу менен жумушчуларга өз өндүрүш каражаттарына ээ болууга жана ремесленник болуп кетүүгө жардам бермекчи. Өзгөчө «алмаштыруучу банктарды» түзүү жөнүндөгү Прудондун утопиясы ушундай эле реакциячыл мүнөздө болгон, анын оюнча ошол банктардын жардамы аркасында эмгекчилер өндүрүш куралдарына жана өндүрүш каражаттарына болгон капиталисттик менчикке тийбестен, ошол эле учурда өз эмгегинин продуктыларын «адилеттик менен сатып тарата» алмакчы. Прудон мамлекетти таптык каршылыктардын негизги булагы деп эсептеп, тынчтык жолу менен «мамлекетти жоюунун» утопиялык долбоорун

сунуш кылган, саясий күрөшкө терс мамиле кылуу жөнүндө үгүт жүргүзгөн. Ал 1846-жылы «Экономикалык каршылыктардын системасы, же жакырчылыктын философиясы» деген китепти чыгарып, анда өзүнүн майда буржуазиячыл философиялык-экономикалык көз караштарын баяндаган. Маркс өзүнүн «Философия жакырчылыгы» деген китебинде Прудондун китебин абдан катуу сынга алып, ал китепти илимий жактан эч нерсеге жарабай тургандыгын көрсөткөн. 1848-жылдагы революция мезгилинде Учредителдик чогулушка шайланган Прудон жумушчу табынын революциячыл чыгышын айыптады; ал 1851-жылы 2-декабрдагы Бонапарттын төңкөрүшүн кубаттады, ал төңкөрүштөн кийин Францияда Экинчи империянын режими орнотулган болучу. *—56, 57, 58, 70, 112, 114.*

*Радек, К. Б.* (1885—1939) — 1900-жылдардын башынан тартып, Галицияда, Польшада жана Германияда социал-демократиялык кыймылга катышып келген; германиялык солчул социал-демократтардын басма сөзүнө катышкан. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында интернационалисттик позицияда турду, бирок центризм жакка оой баштаган; улуттардын өз тагдырын өзү чечүү маселеси боюнча жаңылыш позицияны ээлеген. 1917-жылдан баштап, большевиктер партиясынын мүчөсү болучу. Бресттеги тынчтык келишимин түзүү мезгилинде — «солчул коммунист». 1923-жылдан баштап — троцкисттик оппозициянын активдүү ишмери, бул үчүн 1927-жылы ВКП(б)нын XV съездинде партиядан чыгарылган; 1930-жылы партияга кайта алынган болучу, 1936-жылы антипартиялык иш-аракети үчүн кайта дагы партиядан чыгарылды. *—120.*

*Ренодель* (Renaudel), *Пьер* (1871—1935) — франциялык социалисттик партиянын реформисттик лидерлеринин бири. «Le Peuple» («Народ») (1902—1914), «L'Humanite» («Адамзат») (1914—1920) газеталарынын редактору; депутаттар палатасынын мүчөсү (1914—1919, 1924). Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — социал-шовинист. 1927-жылы социалисттик партияга жетекчилик кылуудан четтеп кеткен, 1933-жылы партиядан чыгарылган; кийинчерээк неосоциалисттик анчалык чоң эмес группаны түзгөн. *—3, 49.*

*Рубанович И. А.* (1860—1920) — эсерлердин лидерлеринин бири. Эл аралык социалисттик бюронун мүчөсү. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — социал-шовинист. Октябрь социалисттик революциясынан кийин — Совет бийлигинин душманы. *—3.*

*Русанов, Н. С.* (1859-жылы туулган) — публицист, народоволец, кийинчерээк эсер. Эмиграцияда жүрүп, Ф. Энгельс менен жолугушкан. 1905-жылы Россияга кайтып келип, эсерлердин бир катар газеталарын редакциялаган. Октябрь социалисттик революциясынан кийин — ак эмигрант болуп кеткен. *—51.*

*Самба* (Sembat), *Марсель* (1862—1922) — Франциядагы социалисттик партиянын реформисттик лидерлеринин бири, журналист, 1893-жылдан тартып, депутаттар палатасынын мүчөсү. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — социал-шовинист. 1914-жылдын август айынан тартып, 1917-жылдын сентябрь айына чейин Франциянын империалисттик «улуттук коргонуу өкмөтүнүн» коомдук иштер боюнча министри болгон. 1915-жылы февралда Антанта



өлкөлөрүнүн социалисттеринин Лондондогу конференциясына катышкан, ал конференция социал-шовинисттердин программасынын негизинде Антанта өлкөлөрүнүн социалисттерин баш коштуруу максатында чакырылган болучу. *—49, 52.*

*Скобелев М. И.* (1885—1939) — 1903-жылдан тартып, меньшевиктердин катарларында социал-демократиялык кыймылга катышып келген. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында — центрист. 1917-жылдагы буржуазиялык-демократиялык Февраль революциясынан кийин — Петроград Советинин председателинин орун басары; Борбордук Аткаруу Комитетинин биринчи чакырылышынын председателинин орун басары; 1917-жылдын май айынан тартып август айына чейин — буржуазиялык Убактылуу өкмөттө эмгек министри. Октябрь социалисттик революциясынан кийин меньшевиктерден кетип, кооперация системасында, андан кийин тышкы соода Эл Комиссариатында иштеди. 1922-жылдан бери РКП(б)нын мүчөсү болучу, жооптуу чарбалык кызматта болду, 1936—1937-жылдарда Бүткүл союздук радио комитетте иштеди. *—15, 51.*

*Спектатор* — Нахимсон *М. И.* дегенди караңыз.

*Спенсер* (Spencer), *Герберт* (1820—1903) — англиялык философ, психолог жана социолог, позитивизмдин көрүнүктүү өкүлү, коомдун органикалык теориясы деп аталган нерсенин негиз салуучуларынын бири. Социалдык теңсиздикти актоого аракет кылып, адамзат коомун айбандардын организмине теңештирип, ошентип, өмүр сүрүү үчүн күрөш жөнүндөгү биологиялык илимди адамзат тарыхына көчүргөн. Спенсердин реакциячыл философиялык жана социологиялык көз караштары аны англиялык буржуазиянын көпчүлүккө таанымал идеологдорунун бири кылды. Анын негизги эмгеги — «System of Synthetic Philosophy», 1862—1896 («Синтетикалык философиянын системасы»), *—11.*

*Стаунинг* (Stauning), *Торвальд Август Маринус* (1873—1942) — Даниянын мамлекеттик ишмери, даниялык социал-демократиянын жана II Интернационалдын оңчул лидерлеринин бири, публицист. 1906-жылдан тартып — Дания парламентинин мүчөсү. 1910-жылдан тартып — даниялык социал-демократия партиясынын жана анын парламенттик фракциясынын председатели. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде социал-шовинисттик позицияда турган. 1916-1920-жылдарда — Даниянын буржуазиялык өкмөтүндө портфелсиз министр. Андан кийин буржуазиячыл радикалдардын жана оңчул социал-демократиялык өкмөтүнө жана коалициялык өкмөтүнө башчылык кылган. *—49, 129.*

*Струве, П. Б.* (1870—1944) — буржуазиячыл экономист жана публицист, кадеттер партиясынын лидерлеринин бири. 90-жылдарда — «легалдык марксизмдин» эң көрүнүктүү өкүлү болучу. К. Маркстин экономикалык жана философиялык илимин «толуктап» жана «сынга алып чыккан», марксизмди жана жумушчу кыймылын буржуазиянын таламдарына ыкташтырууга аракет кылган. Струве либералдык-монархиялык «Боштондук союзунун» (1903—1905) теоретиктеринин жана уюштуруучуларынын бири болучу жана ал союздун басма сөз органы — «Боштондук» журналынын редактору болгон. 1905-жылы кадеттер партиясы түзүлгөндөн кийин анын Борбордук Комитетинин мүчөсү болду. Россиялык империа-

лизмдин идеологдорунун бири. Октябрь социалисттик революциясынан кийин — Совет бийлигинин ашынган душманы. Врангелдин контрреволюциячыл өкмөтүнө мүчө болгон, кийин ак эмигрант болуп кетти. —*42*.

*Тревес* (Treves), *Клаудио* (1868—1933) — Италиянын социалисттик партиясынын реформисттик лидерлеринин бири. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында — центрист. Октябрь социалисттик революциясына кастык менен мамиле кылган. Италиянын социалисттик партиясы экиге бөлүнүп кеткенден кийин (1922) реформисттик Унитардык социалисттик партиянын лидерлеринин бири болуп калган. —*129*.

*Туган-Барановский, М. И.* (1865—1919) — орус буржуазиячыл экономисти. 90-жылдарда «легалдык марксизмдин» көрүнүктүү өкүлү болгон. 1905—1907-жылдардагы революция мезгилинде кадеттер партиясынын мүчөсү болду. Октябрь социалисттик революциясынан кийин — Украинадагы контрреволюциянын активдүү ишмери. Украинанын буржуазиялык борбордук радасынын финансы министри. Туган-Барановскийдин 90-жылдардагы негизги эмгектери: «Азыркы Англиядагы өнөр жай кризистери, алардын себептери жана элдин турмушуна алардын тийгизген таасири». «Илгери жана азыркы орус фабрикасы» жана башкалар. —*101*.

*Турати* (Turati), *Филиппо* (1857—1932) — италиялык жумушчу кыймылынын ишмери, Италиянын социалисттик партиясын уюштуруучулардын бири (1892), ошол партиянын оңчул, реформисттик канатынын лидери. 1896-жылы парламентке шайланып, анда социал-реформисттерге башчылык кылган. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде центристтик позицияда турду. Октябрь социалисттик резолюциясына кастык менен мамиле кылган. Италиянын социалисттик партиясы экиге бөлүнүп кеткенден кийин (1922) реформисттик Унитардык социалисттик партияга башчылык кылды. 1926-жылы фашисттик Италиядан Францияга эмиграциялап кеткен. —*129*.

*Церетели, И. Г.* (1882—1959) — меньшевизмдин лидерлеринин бири. Реакция жылдарында жана революциячыл жаңы жогорулаш мезгилинде — ликвидатор. Дүйнөлүк империалисттик согуш мезгилинде — центрист. 1917-жылдагы буржуазиячыл-демократиялык Февраль революциясынан кийин — Петроград Советинин Аткаруу Комитетинин мүчөсү, коргонуучу. 1917-жылы май айында буржуазиячыл Убактылуу өкмөттүн составына почта жана телеграф министри болуп кирген, июлдагы окуялардан кийин ички иштер министри болду, большевиктерди куугунтукка алуунун демилгечилеринин бири болучу. Октябрь социалисттик революциясынан кийин Церетели Грузиянын контрреволюциячыл меньшевиктик өкмөтүнүн жетекчилеринин бири болуп калган. Грузияда Совет бийлиги жеңгенден кийин ал ак эмигрант болуп кеткен. —*3, 15, 51, 81, 86, 105, 128*.

*Чернов, В. М.* (1876—1952) — эсерлер партиясынын лидерлеринин жана теоретиктеринин бири. 1902—1905-жылдарда — эсерлердин борбордук органы болуп саналган «Революциячыл Россия» газетасынын редактору. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында солчул фразага чүмкөнүп, чынында социал-шовинизмдин позициясында турду. 1917-жылы буржуазиячыл Убактылуу өкмөттүн жер иштер министри болуп, ал помещиктердин жерлерин ээлеп алган дыйкандарга каршы ырайымсыз репрессия саясатын жүргүзгөн. Октябрь социалисттик революциясынан кийин антисоветтик козголоңдорду уюштуруучулардын бири болду. 1920-жылы эмиграциялап кеткен; чет мамлекетте жүргөн кезинде антисоветтик иштерин улanta берген. —*3, 15, 51, 86, 105, 128*.

*Шейдеман* (Scheidemann), *Филипп* (1865—1939) — германиялык социал-демократиянын эң эле оңчул, оппортунисттик канатынын лидерлеринин бири. 1903-жылдан тартып, рейхстагдын социал-демократиялык фракциясына кирген. 1911-жылдан баштап — Германиянын социал-демократиялык партиясынын башкармасынын мүчөсү. Дүйнөлүк империалисттик согуш жылдарында — ашынган социал-шовинист. Германиядагы 1918-жылдагы Ноябрь революциясы мезгилинде элдик өкүлдөрдүн Совети деп аталган советтин составына кирип, спартакчыларга каршы погром агитациясын жүргүзүүнүн демилгечиси болгон. 1919-жылы февраль — июнь айларында Веймар республикасынын коалициялык өкмөтүнө башчылык кылып, 1918—1921-жылдардагы немец жумушчу кыймылын канга боёп басууну уюштуруучулардын бири болду. Андан кийин активдүү саясий иштерден четтеп кеткен. —*3, 49, 52, 128*.

*Штирнер* (Stirner), *Макс* (1806—1856) — германиялык философ, буржуазиялык индивидуализмдин жана анархизмдин идеологдорунун бири. Ал өзүнүн көз караштарын 1844-жылы «Der Einzige und sein Eigentum» («Бирден-бир жана анын менчиги») деген китебинде баяндаган. Аны К. Маркс менен Ф. Энгельс бир нече жолу сынга алышкан. —*111*.

*Энгельс* (Engels), *Фридрих* (1820—1895) — илимий коммунизмдин негиз салуучуларынын бири, эл аралык пролетариаттын жол башчысы жана окутуучусу. К. Маркстин досу жана соратниги (В. И. Лениндин «Фридрих Энгельс» деген макаласын караңыз. Чыгармалар, кыргызча 1-басылышы, 2-том, 1—15-беттер). —*4, 7, 10—13, 15—17, 19—26, 32, 34, 40, 61—64, 66—78, 80—91, 96, 103, 106, 112, 115, 116, 118*.

*X.— Либкнехт, Вильгельм дегенди караңыз.*

## МАЗМУНУ



*Владимир Ильич Ленин*

ГОСУДАРСТВО И РЕВОЛЮЦИЯ

(На киргизском языке)

Издательство «Кыргызстан»

Редакция башчысы *Д. С. Жапаров*
Редактору *М. Байганчук*
Кенже редактору *Ж. Иманбаева*
Көркөм редактору *Б. Каракеев*
Техн. редактору *Л. Шевченко*
Корректору *Ш. Саадатова*

ИБ № 4493

Терүүгө 05. 06. 87. берилди. Басууга 16. 10. 87. кол коюлду. Басмаканалык № 1 кагаз. Мектеп ариби, жөнөкөй ыкма менен басылды. Форматы 84×108 1/32. 5,25 физ. басма табак, 8,82 шарттуу басма табак, 9,948 учеттук табак. 9,03 боёк түшүрүү. Тиражы 3000. Заказ № 159. Баасы 25 т.

Элдердин Достугу ордендүү «Кыргызстан» басмасы. 720737, ГСП, Фрунзе шаары, Совет көчөсү, 170.

Кыргыз ССР басма, полиграфия жана китеп соода иштери боюнча мамлекеттик комитети. Кыргыз ССРинин 50 жылдыгы атындагы Кыргызполиграфкомбинаты.

720461, ГСП, Фрунзе, 5, Жигули көчөсү, 102.